

# KANGURA

**N°32**

**100 FRW**

**IJWI RIGAMIJE GUKANGURA NO KURENGERA RUBANDA NYAMWINSHI.**



Renzaho Yuvenali, Umunyamabanga mukuru wa Habyarimana ni umwe mu batumye Inyenzi zitugwa gitumo.

**Ibimenyetso simusiga byerekana ubukotanyi bwa TWAGIRAMUNGU Faustin.**



Inyenzi nta kindi cyazishobora usibye kugwa inyuma y'Igihugu.
Ingabo z'igihugu turi maso, umuti w'Inyenzi n'Ibyitso byazo turawufite.




BIMENSUEL INDEPENDANT
EDITEUR : GISENYI-INFO
REDACTEUR ET DISTRIBUTION : GISENYI-INFO
B.P. 19 GISENYI, B.P. 1312 KIGALI

*Abonnement annuel : Rwanda : 5.000 FRW*
*Afrique : 12.000 FRW*
*Europe – Amérique – Asie : 25.000 FRW*
*Sur cpte BCR – 14273/14 KIGALI*

Tél. 40625 – GISENYI
73586 – KIGALI
FAX : 40519 – FAX : 75408

*Le contenu des articles engage l'Auteur et l'Editeur*

Tiré sur les presses de l'Imprimerie Nationale du Rwanda

# MDR-TWAGIRAMUNGU alias RUKOKOMA
## ARAKORERA INYENZI-INKOTANYI YIHISHE INYUMA YA MDR - PARMEHUTU!



**Mu Kinyamakuru cyitwa ISIBO, muli nimero sipesiyali yacyo cyatangaje munsi y'interuro cyise «INKOTANYI BARAHINYURA NA MRND», umugabo witwa F. TWAGIRAMUNGU aliwe usigaye yaliswe RUKOKOMA, muli iki gihe ntiyatinyutse kwiyandikira. Yahisemo kwihisha inyuma y'umugabo witwa MUSANGAMFURA Sixbert, kugira ngo ashobore kuntuka, aho gusubiza inyandiko yanjye. Jye simutinye rero. Mhisemo kumusubiza ku giti cye, kuko uwo mukarani we yandikishije iyo nyandiko yanditse ibyo yabwiwe na shebuja. Byongeye kandi, sinigeze na limwe mvugana nawe cyangwa ngira icyo nkorana nawe. Uwo tuziranye mu NKOTANYI ni TWAGIRAMUNGU, niwe ngomba gusubiza rero.**

### Gutukana si ubutwali, ni uburere buke.

Utuka utamutuka niwe uba yituka, nk'uko umutego mutindi wica nyirawo!
Inyandiko ya TWAGIRAMUNGU Fawustini n'umukarani we MUSANGAMFURA Sixbert ntisuzugulitse gusa, ahubwo irasuzuguza by'agahebuzo ba nyirayo, ikaba urukozasoni ku bayoboke b'Ishyaka MDR uwo TWAGIRAMUNGU yafashe nk'aho ali inka abereye umushumba! Nkanjye umaze igihe kirekire mu bihugu bizi kandi bikoresha demokarasi mu bwubahane, n'ugize icyo aregwa akisobanura atagombye gukoronka cyangwa gusebanya, ndasanga inyandiko ya TWAGIRAMUNGU Fawustini isa n'aho ali iy'umuntu wihebye, wiyanze, wirambiwe, wacitse intege, wabuze ibyicaro, wuzuye ubwoba n'uburaka li bwo kuvumburwaho ibintu yibwiraga ko bitazwi! Iyo myifatire irereka rubanda isura ye y'ukuli.

### Kuvugisha ukuli, ntibyica umutumirano.

Umwanditsi ntagira ubwoba bw'ibitutsi cyangwa inkulikizi izo alizo zose z'ubwanditsi bwe, ntahungabanywa n'ibinyoma, nk'uko adacogozwa n'ibigambo bisohotse bitewe n'inyandiko ze.
Ibyo bigahura na wa mugani w'ikinyarwanda uvuga ngo: «Uburakali bw'imboga ntibwotsa imbehe».

**Muvandimwe Fauwustini, ngiye kuvuguruza inyandiko yawe n'umukarani wawe ingingo ku ngingo, maze nze kuyisoza mbaha ibimenyetso simusiga mwansabye.**

### Ngo ndabeshya sinavuye mu NKOTANYI? Ngo ndi ikirumirahabili?

Uravuga ko mbeshya ntavuye mu Nkotanyi, ugakomeza uvuga ko nkizilimo, nabaye ikirumirahabili. Ngusabye kubitangira ibimenyetso bigaragara. Icyo nzi ni uko nagiye mu Nkotanyi ku mugaragaro nkanazisezeraho ku mugaragaro mu binyamakuru byo hanze n'ibyo mu Rwanda. Igihe nali mu Nkotanyi, byali bizwi hose, kuko navugiraga ku mugaragaro, ibyo urabizi kurusha abandi kuko bimwe mu byo navugaga byagutuṛukagaho. Aho nziviliyemo nabyo byaragaragaye kuko nazirwanyije na n'ubu nkizirwanya kandi nzapfa nkizirwanya. Iyo ni imwe mu mhamvu zanteye kwandika inyandiko nise «AMASHYAKA AHAGARALIYE IMBAGA NYAMWINSHI AGOMBA KWUMVIKANA» aliyo yaguteye kuvuga amagambure. Uravuga ko iyo nyandiko nayohererezje MRND nyigira inama muli ibi bihe bibi. Uretseko no kugira inama MRND bitaba ikirego, kuko naryo ali ishyaka mu yandi, ubundi iyo nyandiko nayohereje amashyaka yose n'abanyamakuru. Ndetse abahararaliye MDR mu Budage Dr. Nsekuye BIZIMANA (Berlin), no mu Bubiligi, Alexis NSABIMANA (Louvain-La-Neuve) bali mu ba mbere nayohererezje kuli numero za fax bamhaye, kandi nzi neza ko bayibonye. Aho se ntufatwa n'ikinyoma?

Imhamvu zali zimbesheje mu Nkotanyi n'izatumye nzivamo zarasobanuwe ku buryo burambuye kandi bwumvikana. Nawe ubwawe ulivugira ko icyo gihe namaze isaha n'iminota icumi mvugira kuli mikoro za Radio-Rwanda. Ubwo se narangije icyo gihe cyose mvuga ubusa? Wababajwe se n'uko navuze amabanga yanyu? Nako hali n'aho uvuga ko navuze ngo Inkotanyi zakoresheje amayeri yose zimhisha amabanga yazo. Urabona se ko ndi umupfu ku buryo nagombaga gusuka hanze ibyo nzi byose kandi narateganyaga kuzabisohora mu gitabo? **Niba wali wizeye ko bitazasohoka, ugashimishwa n'uko navuye mu Nkotanyi nta mabanga yazo nzi, wishimye kare,** tegereza gato igitabo kili hafi kuva mw'icapiro.

Sinkeneye rero kurumira habili kuko ntatinya na limwe kuvuga icyo ntekereza. Iyo nibeshye kandi, nabyo sintinya kubyemera no kubivuga, kuko ibyo biruta kumenya ko wibeshye ugakomeza gutsimbarara ku mafuti, kandi uzi neza ko aliyo. Ibyo rero nibyo wakoze kandi ntibigaragaza ubutwali, kuko winjiye mu Nkotanyi wihishe utigeze utangaza ko wazinjiyemo, ukaba utaligeze unatangaza ko uzivuyemo. Icyo ukwiye kugayirwa, n'uko ibyo utabikoze ukihitiramo kwihisha mw' ishyaka MDR wagize iryawe kandi ryarashinzwe n'intwali KAYI-

BANDA bityo ukabeshya abemwemera twese ntibikubuze gukomeza imigambi yawe y'Ubunyenzi. Ibyo bikagaragazwa na mariage MDR ubereye ku isonga ifitanye muli iki gihe na PL twese tuzi ko ali ishyaka ry'inyenzi. Naho ubundi se wadusobanulira ute ukuntu MDR-PARMEHUTU yarwanyije Inyenzi-Gashakabuhake inkundura, ikarwanira Gahutu, ikamuhesha ishema, agaciro n'icyubahiro akwiye bitabagaho, ikazana demokarasi na Repubulika, ikageza u Rwanda ku bwigenge, igashyiraho ingabo z'igihugu izishinze kulinda Demokarasi, Repubulika n'Ubwigenge, yakwifatanya n'Inyenzi-Inkotanyi zibumbiye mw' ishyaka PL litemera ibyo byiza byose MDR-PARMEHUTU yarwaniye?!

Icyo ni ikibazo gikomeye kandi gifite ishingiro, kuko bimaze kugaragara ko MDR uyobora ntacyo ihuliyeho na MDR-PARMEHUTU. Mu bayoboke ba MDR y'ubu, ab'inkengu bamaze kubona aho ubajyana bihitiramo kulivamo aho kugambanira Ishyaka ryabo aliryo MDR-PARMEHUTU. Abasigaye kandi, nabo nizeye ko batazatinda kuvumbura amayeri ubakoreshaho. Bityo bagahitamo hagati ya TWAGIRAMUNGU n'Ishyaka rya-bo.

## Kuba uli umukwe wa KAYIBANDA nta immunité biguha.

Muli iliya nyandiko yawe umukarani wawe yaranditse ati: *«Uyu ni GAPYISI Emmanuel, ubwo nawe ali umukwe wa KAYIBANDA kimwe na TWAGIRAMUNGU nawe ejo MRND iramuhindura Inkotanyi».*

Uwo GAPYISI se we kandi aje ate ko mu nyandiko yanjye ali ntaho muvuga? Umuzanamo se kandi washatse gushinga ishyirahamwe ry'abakwe ba KAYIBANDA? Niba ali ibyo, noneho hali n'undi wibagiwe! Kuba GAPYISI ali umukwe wa KAYIBANDA kimwe nawe, bivuga ko muhuliye muli uwo muryango mwashatsemo, ntibivuga ko muhuliye ku mafuti. Buli wese ni inzira-karengane ku giti cye.

Reka kwitilira inyandiko yanjye MRND kuko ntali umuvugizi wayo.

- Igihe utatinyukaga kubumbura umunwa ngo ugire icyo unenga ku mugaragaro iryo Shyaka MRND ryali ryihaliye ubutegetsi ryonyine,
  Igihe wakubitaga ibipfukamiro utwengatwenga ubeshya HABYARIMANA ngo ukunde ube umuyobozi wa STIR,
  Igihe utanatinyutse kubaliza ku mugaragaro ibya Sobukwe KAYIBANDA, nyamara usigaye witwaza muli iki gihe, **njye naratinyutse**.

Reka rero kuvangavanga amadosiye niba hali icyo urega iryo Shyaka MRND bikore ku mugaragaro udafefetse ureke kwitwaza BARAHINYURA.

Kuba uli umukwe wa KAYIBANDA, nta kindi bivuze uretse kuba warashakanye n'umwe mu bakobwa be. Ibyo rero ujye ubirata mu muryango wawe, ntuzabyitwaze cyangwa ngo ubihindure indilimbo n'igikangisho muli politiki. Uwashatse wese aba afite Sebukwe.

Yaba rero umwana wa KAYIBANDA, umukwe we, mwene wabo cyangwa se inshuti ye, ibyo byose ntibikwiye kuba indilimbo, igikangisho, urwuriliro, cyangwa se uburyo bwo kwivanaho amakosa ayo aliyo yose. Bikwiye gusa kuba ibyishimo n'ishema muli uwo muryango nk'uko kuba umwana cyangwa se umukwe wa NGOFERO bitanga ishema n'ibyishimo muli uwo muryango. Kuba umukwe wa KAYIBANDA rero ntibikugira umwere iyo uli mu cyaha.

Ngahera aho nsaba nkomeje abayoboke ba MDR kwamaganira kure cyane ingeso yateye ku bitwaza ko baba bafite icyo bahuliyeho na KAYIBANDA, cyangwa se bakitwaza kuba ali abana b'abarwanashyaka bakoranye na KAYIBANDA, bityo bakabona ko ibyo byonyine bibaha uruhare rw'umwihaliko muli MDR. Dushimira Abarwanashyaka bose b'imena ku giti cyabo ibyiza bakoreye u Rwanda, kuko buli muntu wese ashimirwa cyangwa se akagayirwa icyo yakoze. Byongeye kandi, MDR-PARMEHUTU ni umurage Abahutu twese twasigiwe n'abo Barwanashyaka ba mbere. Nta Muhutu uwo aliwe wese uwufiteho uburenganzira bw'umwihaliko. Ntibihagije kuvuga ngo data yali iki cyangwa yakoze iki kuko icyo gihe twe ntacyo twakoraga, twali tukili abana. Ntacyo ubu twashimirwa rero, nta n'icyo twarata ahubwo nidukulikire inzira batweretse dukomereze aho bagejeje natwe tuzabishimirwe.

Ibyo simbitandukanya n'abitwaza ko MDR-PARMEHUTU yavukiye i Gitarama bakabona ko iyo mhamvu imwe rukumbi bafite uburenganzira bw'umwihaliko muli MDR. Bene abo ndabibutsa ko MDR-PARMEHUTU itashinzwe na KAYIBANDA wenyine. BICAMUMPAKA Balthazar, BANZI Welars, GITERA Joseph, MPAKANIYE Lazare, MAKUZA Anastase n'abandi benshi ntibakomokaga i Gitarama.

## Ibitekerezo byanjye ntibigurwa!

Mbere y'uko urugaga rw'amashyaka rwemerwa mu Rwanda, uwakopforaga yaratotezwaga ndetse akanafungwa, kuko ali nta burenganzira bwo kuvuga cyangwa kwandika icyo umuntu ashaka bwaliho. **Ibyo TWAGIRAMUNGU we yadukanye muli iki gihe n'uko abona ko uwanditse cyangwa se uvuze icyo atekereza wese aba yaguzwe, ngo kuko nta kundi byagenda! Iyo ni Demokarasi-Nkotanyi.**

Mbese TWAGIRAMUNGU uwakwibaliza: Ko nawe udahakana ko nanditse igitabo cya politiki,

icyo gitabo ko nawe ubwawe ukizi nanagituye KAYIBANDA n'umuryango we, ukiyemerera ko icyo gitabo cyamviliyemo gutotezwa no gukulikiranwa n'ibiro by'iperereza kugeza n'aho byashatse kunyicishiliza cyangwa kunyicira mu Budage, kandi ko ali byo koko, ukemeza ko hali n'abahafatiwe; njya kwandika icyo gitabo cyatumye ntotezwa mwene ako kageni, **umuryango wa KAYIBANDA nagituye hamwe n'abarenganyijwe n'ubutegetsi bwa MRND ya kera navugiye, mwanguze miliyoni zingahe? Abo natabalije mu miryango irengera ikiremwamuntu bagasohoka mu buroko bamaze kugera hanze bakubwiye ko bamhaye miliyoni zingahe?**

Hanyuma se MRND narwanije rugikubita maze kubona ibikorwa byayo, nkagera n'aho mbyandikaho igitabo mwese mwasomaga mwihishe nta n'utinyuka kuvuga ko akizi, **iyo MRND twaje kwiyungira he? Ryali? Twunzwe na nde? Tanga gihamya.**

Urabura icyo uvuga ugahimbahimba uvuga ko ngo MRND yaba yaramhaye amafaranga nkayafatira muli Ambassade y'u Rwanda i Bonn! None se iyo MRND yamhigiye kuva hasi kubura hejuru nk'uko nawe ubyivugira, yaje kungemulira amafaranga bigenze bite? Ndakwanga se yaba yaravuyemo ndagukunda? **Bisobanure! Tanga gihamya!**

Uliyemerera ko abali boherejwe mu Budage kuhanyicira bafashwe na police y'Abadage. Nyuma yaho aliko, ukarengwaho utukana wita abantu ibintu, ibirara, abanyoni n'andi mateshwa nk'ayo. Ko police y'Ubudage ilinda abantu amabandi, ikabalinda ibirara, abanyoni n'abandi bagome se, yaje noneho kulinda (protection de la police) ibirara bigenze bite? **Bisobanure.**

Ulihanukira aka Semuhanuka uti inzu BARAHINYURA atuyemo kandi acurulizamo yayiguliwe n'Inkotanyi amafaranga ahwanye na miliyoni 20 z'amanyarwanda, n'ukuvuga umuntu acishilije ibihumbi 200 by'amadage. Uretse kugura inzu y'ubucuruzi, ibyo bihumbi ntibishobora kugura n'akazu gato (un petit appartement) k'ibyumba bibili mu mugi wa Frankfurt ntuyemo.

Iyo nzu uvuga ntuyemo nkaba nanayicurulizamo ngo «Inyenzi zaba zaranguliye» **yaguzwe ryali? Uwayigulishije ni nde? Yayigulishije nde? Garagaza kontara y'ubuguzi.**

Iyo nzu ili ku wuhe muhanda mu wuhe mugi w'Ubudage? Ubundi ubusanzwe, hano mu Budage, ikintu cyose gifite agaciro karenze ibihumbi 20 by'amadage nticyishyurwa kashi, bacyishyura babinyujije mu nzira y'amabanki. Iyo bigenze bityo, hasinywa sheki. Wagaragaliza umusomyi kopi y'iyo sheki?

Jye ndamenyesha umusomyi ko mfite inzu ntuyemo n'iyo nshurulizamo kandi ayo mazu yombi ndayakodesha. Umuntu wese mu basomyi b'iyi nyandiko uzagira icyo abishidikanyaho azanyandikire kuli adresse ntanze nzamwoherereza kontara z'ubukode bw'ayo mazu yombi, u Rwanda rufite abantu benshi bize mu Budage bashobora kubasesengulira mu rulimi bashaka izo kontara zombi.

Ukuli ahubwo ni uko mu gihe nali mu Nkotanyi, iyo zazaga mu budage nazicumbikiraga, zimwe iwanjye mu rugo, izindi mu gipande cy'iduka turuhukiramo.

## TWAGIRAMUNGU n'umukarani we, bansabye ibimenyetso simusiga byerekana UBUKOTANYI bwe!

Mu nyandiko yabo, TWAGIRAMUNGU n'umukarani we, baravuga bati: *«Turasaba BARAHINYURA gukora uko ashoboye agatanga ibimenyetso simusiga, naho biliya ntawabyemera. ikibazo n'uko n'iyo yaba avuga ukuli, nta munyarwanda wakwemera. Niba ali ubuswa, niba ali ugufitira, iliya nyandiko nta na kimwe ihishura uretse kuba yaraliye amafaranga ya MRND gusa».*

TWAGIRAMUNGU uwo alihanukira agerageza kunshinja avuga ko ngo «naba naraliye amafaranga ya MRND». Ibyo sinilirwa mbigarukaho, kuko byasesenguwe ku buryo burambuye harugu-ru.

Kuvuga ko ukuli kwanjye nta munyarwanda wakwemera, ni ubwirasi no kwiyemera birenze urugero, kuko yumvisha abasomyi ko uretse we n'umukarani we nta wundi munyarwanda ushobora gutandukanya ukuli n'ikinyoma, bityo akumvi-sha ko uretse we n'umukarani we, nta wundi ushobora gutekereza. **«Utazi ubwenge ashima ubwe».** Uwo mugani sinjye wawuhimbye. Ese ubwo bwenge uzi bw'ikirenga nibwo ukoresha kugira ngo wubake inzu, umwanzi afate umuliro aze kuyitwika nawe uti «Nkubita wimbwiliza kulira nta kindi nali ntegereje»? Inzu mvuga ni u Rwanda, ni Repubulika, ni Demokarasi, n'Ubwigenge n'ibindi byiza byinshi cyane twese dukesha umufundi tuzi, MDR-PARMEHUTU. Ubwo bwenge ni bwenge ki ko mbona ntaho butandukaniye n' ubwa wa wundi wamaze kwijuta agafata umuliro, ibigega agakongeza? Nyuma yaho ntiyaje gusonza akabura icyo arya inzara ikamuhitana? Ibyo simbitindaho kuko ngomba kukugezaho bya bimenyetso simusiga by' ubunyenzi bwawe!

## Amavu n'amavuko y'ibimenyetso byasabwe!

Aho maliye kwandika kiliya gitabo, nticyashatswe n'abanyarwanda gusa, ahubwo n'abanyamahanga cyane cyane abakorana n'u Rwanda baranyandikiye bansaba kukiboherereza. Muli abo bantu banyandikiye, halimo umugabo w'umudage witwa Herbert HOPF ukorana n'u Rwanda akaba yarakoranaga na TWAGIRAMUNGU mu byerekeye ubucuruzi. Maze kumwoherereza icyo gitabo aragisoma arangije arantefona turaganira noneho biza kuba akamenyero ndetse tuba n'inshuti. Nguko uko namenyanye na Herbert HOPF nawe azi!

Bwana TWAGIRAMUNGU rero utirengagije, nawe uzi neza ko fax wohereje utanga amakuru uyaha inkotanyi wayinyujije kuli uwo mugabo. Ngira ngo uzi ko ubwo butumwa wohereje wabwa nditseho **«POUR TRANSMISSION»** n'ukuvuga **«BUNGEREZE KULI NYIRABWO»**. Uwo muzungu rero yabikoze nkuko wabimusabye abanza kunshakira imuhira avugana n'umugore wanjye aliwe wamuhaye telefoni y'ahantu nali ndi muli icyo gihe i Bruxelles, Hôtel Bently ili ku muhanda Rogier. Iyo nyandiko ili ku mugereka umusomyi ashobora ubwe kwibonera ko fax yashyizeho italiki **(19.10.90)** isaha **(13:42)** n'aho yaje iturutse **(TLS DUSSELDORF 49211624536)**. Iyo nimero ya fax ni iy'uwo mugabo Hopf mwali mufatanyije ubucuruzi. Umusomyi wese ushaka kubyimenyera ku giti cye ashobora kubigenzura. Uzi ko ubwo butumwa bwawe bumaze kugera i Bruxelles, Abatutsi bahise banyohereza kubavugira mu Busuwisi aho délegation yali yoherejwe n'u Rwanda mu Burayi nkuko wali wabisobanuye mu butumwa bwawe yali igizwe na **NTEZIMANA Emmanuel (UNR) NAHIMANA Ferdinand (IRST) na MAHARANGARI Augustin (DG/BRD)** yageragezaga gusobanulira abanyamahanga ko **«Intambara y'Ukwakira yatangiwe na Perezida wa OUA»**. Uzi ko kugira ngo zemerwe n'amahanga, Inyenzi-Nkotanyi zakoreshaeje Abahutu. Ibyo sinakwilirwa mbigusobanulira kuko ubizi kundusha bitewe n'uko wantanze mu Nyenzi-Nkotanyi! Iyo barwa niyo nasomeye abali bahali mvuguruza NAHIMANA n'abali bamuherekeje. Ibyo byabaye kuwa 25 Ukwakira 1990. Bibera muli Hôtel Intercontinental i Genève ho mu Busuwisi, ku muhanda witwa Chemin du petit-saconnex 7-9. Ngirango abo bagabo uko ali batatu NTEZIMANA Emmanuel, NAHIMANA Ferdinand na MAHARANGARI Augustin nabo ntibabihakana kuko iyo nyandiko bayibonye kandi yabateye ibibazo cyane.

Ingingo ikulikiye iyi yerekana ko ubwo butumwa ali wowe bwaturutseho, birankomereye kuyivuga kuko isa n'iyerekeza ku buzima bwawe bwite (vie privée). Aliko rero bibaye ngombwa ko mbishyira ku mugaragaro kuko wansabye ibimenyetso simusiga. Ibi bimenyetso wisabiye rero nabyo sinzi niba bilibugusige!

**Musomyi w'iyi nyandiko, ndagira ngo nkugezeho iby'uyu mugabo TWAGIRAMUNGU:**

Aho maliye kuba inshuti n'uliya muzungu uwo F. TWAGIRAMUNGU yanyuzagaho ubutumwa, yayaje kunganyira ambwira ibibazo afite abitewe n'«inshuti» ye TWAGIRAMUNGU. Intambara igitangira yambwiye ko uwo TWAGIRAMUNGU amulimo amadolari 300.000 US$ n'ukuvuga Miliyoni 39 z'amanyarwanda. Tubiganiraho bihagije nza kumwumvisha ko kuba uwo TWAGIRAMUNGU atamwishyura bishobora kuba biterwa n'intambara, ko yagerageza kwihangana. Ejo bundi buliya muli Kanama nibwo yansanze ku kazi aje kwongera kunganyira. Nibwo amhishuliye ko uwo TWAGIRAMUNGU amulimo amadorali arenze ibihumbi 300, amenyesha ko yashakaga kujya mu Rwanda muli Nzeli yakulikiragaho kubonana na nyirubwite TWAGIRAMUNGU. None muli iyi minsi niho yantekerereje ko Fawustini yamubwiye ko ali **«umutindi nyakujya»** akaba adashobora kumwishyura ideni rye hagati aho ryageze ku bihumbi **412.441,12 by'amadolari y'amanyamerika, n'ukuvuga Miliyoni 53. 617. 345,60 y'amanyarwanda!** Nawe irebere kuli iyo nyandiko y'umugereka yerekana amasezerano yagiranye na **TWAGIRAMUNGU (TRANSCONTINENTAL AIR FREIGHT)**. Uwo mugabo nawe akaba afite Sosiyeti ye ino mu Budage yitwa **TRANSPORT LOGISTIC SERVICE (TLS)** nk'uko mubibona muli izo nyandiko. Reba kashi ya fax ili kuli ayo masezerano yabo yanyohererej ejo bundi kw'italiki ya **09.02.92** kw'isaha **02:22** uyigereranye na kashi ya fax ili ku butumwa TWAGIRAMUNGU yanyohererej ndi i Bruxelles ayinyujije kuli uwo muzungu urasanga bihuye. N'umara kubigereranya urasanga ko ibyo mvuga ntabeshya.

Ngusabye rero musomyi w'iyi nyandiko kumfasha kugira ngo iyo nshuti y'u Rwanda yiyemeje gushora umutungo wayo mu Rwanda ibone ibyayo, byaba ngombwa ibya TWAGIRAMUNGU bikagulishwa ku ngufu umuntu akabona utwe!

Nsabye cyane cyane Leta y'u Rwanda gukora uko ishoboye kwose igahesha uwo Mudage utwe. Leta y'u Rwanda siyo nabwira akamaro igihugu cy'Ubudage kimaliye u Rwanda mu rwego rw'umubano n'ubutwererane. Uwo mugabo n'abura utwe rero, mumenye ko ibyo bizatuma Abadage benshi baba bifuza gushora imali yabo mu Rwanda bifata. Kuko mu mico yabo, ushatse gushora imali ye mu gihugu iki n'iki cy'Afrika, abanza gupererereza akabaza bene wabo baba bazi icyo gihugu ngo bamugire inama. Murumva rero ko n'ubwo Bwana HOPF akunda u Rwanda rwacu atazibagirwa ibyo TWAGIRAMUNGU yamugiliye! Birumvikana ko inama azagira mwene wabo itazaba iyo gushora imali ye mu Rwanda! TWAGIRAMUNGU ugaragaraho ubuhemu n'ubwambuzi - nako umuntu nk'uwo ngo niwe MDR yasanze akwiliye kuyibera kw'isonga - akitwaza kuba ali umukwe wa KAYIBANDA kugira ngo asebanye, atukane gishumba abeshya n'ibyo adashobora kugaragaza no gutangira ibimenyetso. Mbere yo kwirega cyane nta n'icyo yiregana n'abanze yiyuhagire umwanda umwuzuyeho, maze yereke abanyarwanda, cyane cyane abo ahagaraliye mw'Ishyaka ko afite uburere, ko ali Inyangamugayo kandi akunda u Rwanda, maze asubize iliya nshuti y'u Rwanda miliyoni ze!

Kuba narabaye mu NYENZI-NKOTANYI bigomba kugira icyo bimalira igihugu, bikanagifasha kuzirwanya kugeza ku ndunduro. Niyo mhamvu nahisemo kurundarunda iby'ingenzi mubyo nziziho bili mu gitabo kizasohoka mu misi mike ili imbere, kugi-

ra ngo buli munyarwanda wese ubishatse azamenye icyo nazivanyemo.

Muba muta igihe cyanyu rero iyo mutarataza mugerageza kunsebya no kumhimbira ibyaha bidashobora kumfata kuko mudashobora kubibonera gihamya. Ibyo kuntuka ntacyo bimhinduraho mbili hejuru cyane, ahubwo birantera imbaraga kurushaho no gukaza umurego mu kurwanya izo NYENZI-NKOTANYI zili inyuma y'ibyo bitutsi.

No muli Revolusiyo yacu ya 59 habonetse Abahutu bifatanyije n'INYENZI kugeza ku ndunduro, nk'uko n'ubungubu bigaragara ko hali abakili kumwe nazo badashaka kuva kw'izima, aliko ntibyazibujije gutsindwa.

Abahutu dushyigikiye kandi twifatanije n'Ingabo z'igihugu mu kurwanya umwanzi wa Repubulika na Demokarasi, dushimangira ibyiza dukesha Revolusiyo ya 59, **TULI BENSHI KANDI TULI MASO.** Ni intambara itoroshye, aliko twarayiyemeje kandi tuzayitsinda.

Maze rero TWAGIRAMUNGU aho kurata no kulirimba buli gihe ko uli umukwe wa KAYIBANDA, wagombye kumenya ko iryo zina dukunda kandi twubaha liragngwa n'ubupfura, ubwitonzi n'ubutwali byagaragaye mu buzima bwa KAYIBANDA, ryagombye kwubahilizwa mbere na mbere n'umuryango we aho kaba aliwo uryanduza.

Mbere yo kwigira avoka wa KATABARWA na MUGEMANA, banza uburane urwawe narwo ntirukworoheye, nabo bazaburane urwabo.

Sinarangiza iyi nyandiko kandi ntamenyesheje Bwana TWAGIRAMUNGU n'ISIBO ye, hamwe n'ibindi BINYAMAKURU by'INYENZI-NKOTANYI bili mu gihugu ko guhimbazwa no kanyandikaho byonyine bidahagije. Uzashaka kugira icyo anyandikaho wese namubwira iki! Icyo ago-mba kumenya gusa n'uko buli nyandiko yose kw'izina ryanjye itazashobora gutanga ibimenyetso bigaragara by' ibyo inshinja cyangwa indega, izaba imhamvu yo guhita ntanga ikirego mu nkiko z'u Rwanda. ■

Uzashaka kunyandikira, ashobora kuzohereza ibarwa ye kuli iyi adresse ikulikira:

**Shyirambere J. BARAHINYURA**
**Friedberger Anlage 3A**
**D-6000 Frankfurt/M. 1 - R.F.A.**

**Téléphone: 0049 69 / 493 05 05**
**Téléfax: 0049 69 / 493 03 05**

Bikorewe i Frankfurt,
kuwa 12 Mutarama 1992



*Shyirambere J. BARAHINYURA*

## LA LIBYE SACRIFIEE POUR LES ELECTIONS PRESIDENTIELLES AMERICAINES:

A l'approche des élections présidentielles aux Etats-Unis, les politiciens américains cherchent à tout prix à recueillir le maximum de voix notamment auprès des Juifs, très nombreux aux Etats-Unis.

Pour y parvenir, ces mêmes politiciens cherchent un bouc-émissaire devant être sacrifié. Actuellement, ils ont choisi la Libye comme cible pour plusieurs raisons :

- Il existe en Europe des journaux qui ont été manipulés par des ennemis de la Paix pour qu'ils s'attaquent à la Libye pour une période de 20 ans.

— l'extrémisme des Juifs qui prennent la Libye comme ennemi numéro un pour avoir manifesté son soutien aux Palestiniens afin de libérer leur patrie et les territoires occupés par la force par Israël.

— La Libye est prise comme cible pour avoir pris les devants pour condamner l'Etat hébreu qui occupe illégalement les territoires arabes. Il y a d'autres raisons qui font que les Etats-Unis d'Amérique s'époumonent pour détruire complétement la Libye dans les plus brefs délais :

— Les USA savent très bien que leurs intérêts chez les pays arabes pourraient diminuer considérablement dans les jours à venir. La Libye a en effet déjà commencé à éveiller les pays arabes pour qu'ils protègent leur patrimoine pour qu'il ne soit pas pillé vers l'Occident.

— Parce que la Libye éveille constamment les pays musulmans et d'autres pays africains encore en voie de développement.

— Parce que la Libye se bat pour que les arabes aient une indépendance complète et constituent une et une seule nation.

— Parce que la Libye est un pays qui lutte pour que les pays africains aient une auto-suffisance alimentaire.

Pour toutes ces raisons évoquées ci-haut, la C.I.A. (agence de renseignement américain) en connivence avec ses satellites européens ont monté de toute pièce un acte d'attentat meurtrier. C'est ainsi qu'ils impuntent à la Libye l'accdent d'un avion américain, survenu en 1988.

Rappelons que lorsque les Etats-Unis avaient bombardé la Libye en 1986 prétextant qu'elle avait trempé dans l'attentat de Berlin, les Etats-Unis affirmaient également qu'ils luttaient contre le terrorisme international. Mais il s'est avéré que c'était de la pure injustice. Rappelons également que la prétendue responsabilité dans l'attentat contre l'avion américain avait d'abord été imputée à l'Iran, puis à la Syrie ensuite au Palestiniens. Et voilà qu'après trois ans, c'est le tour de la Libye et dans le seul but de nuire à ce pays et surtout pendant ces périodes de multipartisme auxquel le monde est confronté. Les Etats-Unis font cela sans preuves tangibles et palpables, mais seulement dans le seul objectif de faire de la Libye un bouc-émissaire dans la perspéctive des prochaines éléctions présidentielles aux Etats-Unis.

NGEZE Hassan.

# AK'ABAHUTU KASHOBOTSE MU IJORO RYO KU WA 27/1/2011

Dutangiye umwaka wa 2011 Yesu aje ku isi. Ubwo hashize imyaka 20 inyenzi z'abatutsi biyise inkotanyi zifashijwe n'uwari Perezida wa Uganda Yoweri Museveni zigabye ibitero simusiga mu Rwanda. Ibyo bitero byari bigamije kugarura ingoma-ntutsi no kwica icyitwa umuhutu cyose. Nk'uko rero byagendekeye izayibanjirije zo hagati y'1960 n'1967 iyo ntambara yagezeho nayo irahosha nyuma y'imyaka ibiri n'amezi ane itangiye. Icyo gihe ingabo z'u Rwanda zaharwanye inkundura zishobora kumenesha umwanzi ahungira ubudasubiza amaso inyuma aho yaturutse amaze gutakaza abantu n'ibintu byinshi.

Ariko kubera ko abatutsi badashobora na rimwe kuva ku izima barongeye barisuganya kandi mu ibanga basanganywe aho bari hose. Ariko babanje guhura n'ikibazo cy'aho bitoreza hisanzuye. Ubutegetsi bwa Uganda bwari bwarasubiye mu maboko y'Abagande ndetse butegekwa n'umuntu ukomoka mu majyaruguru y'icyo gihugu wari waragaruye umubano utagira amakemwa hagati ya Uganda n'u Rwanda. Muri Tanzaniya ho ntibashoboraga gukandirayo kuko n'abahutu b'i Burundi bari barahashinze ibirindiro kandi n'ubutegetsi bwaho busigaye bwumva neza ko abatutsi bashaka kwigarurira Afurika. Zayire niho inyenzi zashakiraga icyambu ariko abategetsi bashya, kuko Mobutu we yari yarasezerewe, bari barambuye abanyamahanga bose barimo impunzi z'abanyarwanda imyanya bari bafite mu nzego zinyuranye.

U Burundi rero nibwo bwari busigaye ari indiri y'inyenzi. Umujenerali wahategekaga yakomeje gukaza umurego mu kumarira ku isasu abenegihugu b'abahutu ku buryo abatutsi aribo bari basigaye ari benshi imbere mu gihugu. N'abo bahutu bari bagitaratamba babaga ari abahinzi gusa batazi gusoma no kwandika. Amashyaka yose yari yemewe yategekwaga n'abatutsi, kandi muri ubwo bwoko niho havagamo honyine abakandida mu matora yose.

Mu Rwanda politiki y'amashyaka menshi yari yarashinze imizi ndetse hamaze kubisikana abaperezida batatu nyuma ya Habyarimana n'abaminisitiri b'intebe batandatu. Hari rero n'ishyaka rikomeye ry'abatutsi ryari rifite imyanya ikaze muri guverinoma nka minisiteri y'ubutabera, iy'itangazamakuru n'iy'ububanyi n'amahanga. Kwirara n'uburangare byari byarongeye guhabwa icyicaro, ingabo z'igihugu zaracengewemo n'inkotanyi n'ibyitso byazo, ubukungu, inganda zose n'imishinga ikomeye byari mu maboko y'abatutsi gusa. Mu mashuri no mu mirimo yose iringaniza ryari ryaravuyeho bityo imyanya myinshi kandi myiza igahabwa abo batutsi babaga bakize kandi barazobereye mu gucengera no kwigarurira abategetsi.

Abatutsi rero bo bakomeje kugura ibitwaro bya kirimbuzi ndetse noneho bafite n'indege z'intambara zirenze 100, bya shari akangari, bya misile bikaze, ibimodoka, ibisasu n'imbunda z'ubwoko bwinshi utasanga mu Rwanda. Kubera ko ari nta gihugu mu bidukikije cyari kikibumva uretse nyine u Burundi bifashishije ibihugu by'abarabu maze bibaha intwaro bari bakeneye zose ndetse n'abatekinisiye bo kuzibigisha. Ibihugu by'i Buraya nabyo byabahaga amafaranga iryaguye bamaze kubibeshya ngo ni ayo gukoresha mu mishinga y'amajyambere n'imibereho myiza y'abaturage b'igihugu cyabo.

Maze bucya u Rwanda rwizihiza isabukuru y'imyaka 50 rumaze muri demokarasi, mu masa saba y'ijoro ikirere cya Kigali cyasesekawemo n'indege za C230, za kajugujugu n'izindi ndege z'intambara zari zivuye mu Burundi bucece. Ubwo abari bamanukiye mu mitaka bahise bafata radiyo, ikibuga cy'indege, ibigo bine bya gisirikare n'ibindi birindwi by'abajandurume byo mu mujyi no mu nkengero zawo. Mu mazu havundurukagamo abantu bafite imbunda n'ibisasu byinshi, buri wese afite umwanya agomba kujyamo. Bya bi C230 bivuburira ku kibuga cy'i Kanombe za burende, amajipe, za shari n'ibisanduku byuzuye amasasu kandi buri kintu gifite aho kigenewe n'abashinzwe kugikoresha. Itumanaho risanzwe ryose ryari ryahagaze, hakoraga gusa ibiradiyo n'ibindi byuma by'inyenzi. Amaradiyo y'abasirikare yose nta n'imwe yumvikanaga kuko ibyitso byari byayishe.
Isa kumi ibigo byose bya gisirikare byari bimaze kugwa mu maboko y'abatutsi Butare na Gitarama byafashwe n'ingabo ziturutse i Burundi bujya gucya.

Abantu benshi bo mu mijyi no mu cyaro bahise bibwira ko ari kudeta isanzwe, bityo ntibibashishikaze cyane. Isa kumi n'imwe za mu gitondo radiyo isaba abantu bose kuguma mu ngo zabo kugeza igihe bazabonera uburenganzira bwo gusohoka. Abasirikare bari barokotse nibo bageragezaga gukoma imbere ibyo bitero ndetse baje gushobora kwigarurira imijyi ya Ruhengeri na Gisenyi. Ariko kubera ubuke bwabo no kubura intwaro zahangana n'iz'inyenzi nyuma y'iminsi itatu gusa bari bamaze kuganzwa, ababishoboye batorokera muri Zayire no muri Uganda ariko abenshi bahitanwa n'urwo rugamba. Hagati aho abategetsi bose bari bafashwe mpiri ndetse bahita banyongwa uretse Perezida wa Repubulika washoboye kwambukira rugikubita muri Tanzaniya na kajugujugu, we n'umuryango we.

Abaturage bamaze kumenya ukuri nibwo bafashe imihoro, imiheto n'imipanga kugira ngo birwaneho bafashijwe na bamwe mu basirikare bari barusimbutse. Icyakora kwari ugutarataza ay'ubusa kuko inyenzi zari zararangije gukwira hose kandi zifite ibyangombwa byose by'intambara. Indege zazo nyinshi

zazengurukaga igihugu cyose, zarabukwa udutsiko tutari utwazo zikadusukamo amabombe na rindi bene wazo b'abatutsi bazitungiraga agatoki kandi nabo barahawe intwaro zihambaye. Imipaka yose yari yarafunzwe ku buryo hashoboraga gutoroka ingerere.

Amahanga yo yari akiri mu icuraburindi ryo kudasobanukirwa ibyabaye. Ingabo z'abafaransa n'iz'ababiligi zari zoherejwe kurinda umutekano wa bene wabo zahise zakirwa n'abategetsi bashya barazicurika barazicuranura ntibatume zijya aho zishaka cyangwa zivugana n'ubonetse wese. Abazungu bake bake nibo bari bamaze gusobanukirwa ariko bakabura uko babigeza kuri Leta zabo. Ubundi mbere y'iyo ntambara inyenzi na Guverinoma y'u Burundi bari bifatiye abategetsi b'ibihugu byinshi byashoboraga kugira uruhare muri iyo mirwano bakoresheje amafaranga, abagore n'andi mayere menshi. Inyenzi n'ibyitso byazo biririwaga bakoresha amanama i Burayi, muri Amerika n'ahandi ku isi byumvisha abanyamahanga ko ari imvururu zisanzwe z'abaturage bivumbura ku butegetsi bwariho, ko ari nta gitero na kimwe cyaturutse hanze. Ibinyamakuru byose byari byaraguzwe n'umwanzi kugira ngo nabyo bijye biyobya amarari kandi byandike ibyo bibwiwe n'inyenzi gusa.

Ikinyamakuru «KANGURA» cyari cyarabaye sosiyete gikorera i Paris, Bruxelles Washington, Tokyo, Abidjan, Tripoli, Kinshasa na Kigali nicyo cyonyine cyari kimaze iminsi kiburira ubutegetsi bw'u Rwanda n'abahutu bose ko ibintu bigiye kubacikira. Nk'uko bikunze kuboneka nyine icyo kinyamakuru bahise bacyamagana ngo kirashaka gukurura amacakubiri mu bana b'u Rwanda kandi ubwo ibyo kivuga byose ari ukuri. Ntibyatinze icyakora ba bategetsi na ya mbaga y'abahutu baza kubyumva nyuma bitinze bitagifite igaruriro. Ufite amatwi yumva ajye yumva inzira zikiri nyabagendwa !

## AK'ABAHUTU KASHOBOTSE MU IJORO RYO KUWA 27/1/2011

Ibintu rero byagendaga bihinduka vuba na vuba; radiyo ikimara gufatwa uretse ko n'inyenzi zari zizaniye ibyuma kabuhariwe byo kuyisimbura mu gihe bibaye ngombwa, hashyizweho indirimbo zirata ibigwi by'abarwanashyaka ba mbere kugira ngo bajijishe, hakavugwa amakuru yo guhumuriza abaturage no gusingiza ingabo z'igihugu kandi ubwo zitakiriho zasimbuwe n'iz'inyenzi. Ubwo n'ibinyamakuru by'abatutsi byo gukora poropagande byari byariyongereye byunganira Kanguka, Rwanda Rushya, Le Tribun du Peuple, Kiberinka etc.... mu gihe ibivuganira rubanda nyamwinshi byo byari byarafunze keraaa uretse Kangura yari ikihagarariye bwuma.

Igihugu cyose cyari umunuko w'intumbi z'abahutu bagendaga batikizwa. Kuko kuva ku munsi wa mbere w'igitero muri buri selire hari hanyanyagijwemo abasirikare b'inyenzi n'ibyitso byazo by'abatutsi bafite imbunda maze bakaba bashinzwe kwica umuhutu wese naho yaba atazi no gusoma izina rye. Za tingatinga zo gucukura ibyobo byo kurundamo iyo mirambo yose zakoraga amanywa n'ijoro ariko ntizigire aho zikora kubera ko zari nke ugereranije n'ubwinshi bw'abapfuye. Wasangaga rero intumbi ibihumbi n'ibihumbi ziborera ku gasozi, mu mazu, ku mihanda n'ahandi n'ahandi.

Ubwo buri selire, segiteri, komini, perefegitura byari byahawe abayobozi bashya b'abatutsi gusa. Ibigo byose bya gisirikare byategekwaga na ba ofisiye b'abarundi. Leta y'agateganyo yahise itangira imirimo yayo, abahoze mu ya mbere bo bari bamaze kwicwa uretse abatutsi bari bayirimo. Ariko nabo bahawe indi mirimo iciriritse kuko batari bizewe cyane nubwo bari bagize uruhare runini mu gutuma inyenzi zigarurira igihugu. Inzego z'ubucamanza zari zahawe abandi bakuru bazo nabo b'abatutsi gusa. Inama nkuru yo kuzahura igihugu ari nayo urebye yategekaga yari iyobowe n'umwishwa w'uwahoze ari Jenerali Rwigema Freddy umwe ingabo z'u Rwanda zahitanye mu kwakira 1990. Amashyaka yose yari yahagaritswe uretse ay'abatutsi. Inteko ishinga amategeko yahise iseswa na rindi abenshi mu bayihozemo b'abahutu bari barishwe n'inyenzi. Imirimo yose ari muri Leta, muri za ambasade no mu bigo byigenga yari yarahawe abandi bakozi bavanzemo n'abanyamahanga iryaguye bo kuziba icyuho. Buri nzu nziza yose itari iy'umututsi yahitaga yamburwa nyirayo igahabwa uwo yagombaga kugenerwa.

Byose bimaze gutungana, ni ukuvuga igihugu cyaguye mu maboko y'abagiteye n'ibyitso byabo nibwo ubutegetsi bushya buhitishije iri tangazo : *«Banyarwanda, Banyarwandakazi, mwari mumaze imyaka mirongo itanu ku ngoyi z'inkozi z'ibibi n'inkoramaraso z'abiyitaga abahutu, zabicaga urubozo, zikabadindiza muri byose. None nimwishime, mukome amashyi, muvuze impundu kuko umwanzi wanyu atazongera kurangwa ukundu kuri ubu butaka bwa ba so na ba sogokuru; twiyemeje rwose kumubakiza tutazuyaza. Kuva mu 1960 kugeza uyu munsi w'agakiza twarabarwaniriye ndetse abenshi bo mu miryango yanyu bahamenera amaraso; ariko nta kundi byari kugenda kuko twari tuzi ko igihe kizagera tugatsinda. Abari baciye akenge muri mwe ku itariki ya 1/10/1990 muribuka ukuntu urugamba rwaremye rukabura gica ndetse tukarutsinda kuko ibyinshi mu byo twashakaga twabigezeho. Icyo gihe twahatsinze ibitego bidateze kwibagirana mu mateka y'u Rwanda. Ni nayo mpamvu guhera uyu mwaka iyo tariki ya 1/10 izajya yizihizwa kimwe n'iya 27/1. Mukomere icyakora ku muheto kuko uwo mwanzi urangwa n'ubugome ashobora kwongera kubyutsa umusaya kuko umutwe wo twawujanjaguye. Mu minsi ya vuba muzihitiramo abayobozi mu nzego zose z'ubutegetsi n'iza politiki.*

*Mukomere ku bumwe bwanyu, muharanire amahoro hagati yanyu ari nabyo nkingi z'amajyambere n'imibereho myiza y'imiryango yanyu. Murakarama !»* Iryo tangazo ryasomwaga buri saha kumara ibyumweru bibiri byose.

Iminsi yarashize indi irataha, bamwe mu bahutu bake bashoboye guhunga batangira kumvisha amahanga amarorerwa mu Rwanda n'inyenzi zari zimaze gufata ubutegetsi bafashijwe na cya kinyamakuru Kangura ariko biba nk'ibyo kumoka kw'imbwa gusa kuko aho bageragezaga gukandira hose babateraga utwatsi ngo barabeshya kubera ko ahantu hose inyenzi n'ibyitso byazo na Leta y'u Burundi babaga bahabatanze. Ntibyabujije icyakora abo bahutu kujya bandika, bavugira ku ma radiyo no kuri za televiziyo zo hanze, basobanura ibyari bimaze kubera mu Rwanda ndetse bashyiraho n'umutwe w'ingabo ukorana n'uw'abahutu b'i Burundi wo kubohoza ibihugu byabo. Ariko uko bateraga agatambwe za nyabusa zabaga zabarabutswe zikabatsembamo abatari bake.

Abategetsi bashya b'abatutsi gusa bihatiye mbere na mbere gusibasiba hose mu mateka y'u Rwanda ibijyana na Revolisiyo y'abahutu yo muri 1959 byose, bashyiraho amategeko abangamira ukwishyira ukizana k'umuhutu waba yaragiriwe akabanga. Abasore b'abahutu babaga bakenewe mu kubakorera imirimo y'ingufu barabakonaga naho bashiki babo bakabagira ingumba; bityo inyoko hutu ikazazimangana buhoro buhoro; ni nabwo buryo bwari bumaze imyaka cumi n'itanu bukoreshwa i Burundi mw'ibanga.

Tariki ya 27 mutarama ya buri mwaka hatangiraga iminsi mikuru yamaraga icyumweru kizima mu byishimontutsi by'akataraboneka. Amasambu yose yera yagabanywe n'imiryango y'abatutsi gusa. Igipande kinini cy'ubutaka giharirwa inka zabo n'amapariki y'inyamaswa. Nta mwana w'umuhutu n'umwe naho yaba ikimanyi muri bake bacitse ku icumu wemererwaga gukandagira imbere y'umuryango w'ishuri, wa Kiliziya cyangwa w'ikigo cya gisirikare.

U Rwanda n'u Burundi byahise bishyiraho umutwe umwe w'ingabo utegekwa na Jenerali w'umurundi yungirijwe n'umukoroneri w'umunyarwanda. Birumvikana nyine ko ari nta muhutu n'uwo kubara inkuru wari ukirangwa muri izo ngabo. Nyamara umwana wese w'umututsi wagezaga ku myaka 16 yoherezwaga mu bigo bya gisirikare kwitoza kurasa mbere yo gukomeza amashuri cyangwa gukora akandi kazi. Mu gihe kitarenze umwaka Repubulika zombi ziyunzemo igihugu kimwe cyitwa «KANYARU» gituwemo n'abanyakanyaru (les kanyarois (es).

SIJYE WAHERA HAHERA
GAHUTU N'IBYE BYOSE,
yebaba we!!!!

NDEKEZI Bonaparte
Gisuma.

# HARABAYE NTIHAKABE

Muri Gashyantare 1972, amazi amaze kurenga inkombe ku buryo muri Kaminuza hari hasigaye harangwa n'ubwiganze bw'abanyeshuri bo mu bwoko bw'abatutsi, ni bwo abahutu bemera revolisiyo ya 59 barakaye, amalisti aramanikwa, abahunga barahunga.
Imvuru, zabaye icyo gihe zaranzwe n'uburyarya bw'ubutegetsi bwariho kuko ku mugaragaro berekanye ko bashaka kuzihosha, nyamara bagaca inyuma bakenyegeza umuriro rwihishwa. Ibyo ndetse ni imwe mu ntandaro z'ihirikwa ry'ubwo butegetsi kuko ntacyo bwari bugishoboye mu gihe bwashyigikiraga imyiryane kandi ari bwo bwagombye kugerageza kuyihosha. Baca umugani ngo «Ijoro ribara uwariraye». Uroye uko bifata muri iki gihe, wagirango abatutsi bibagiwe ibyabayeho icyo gihe. Nyamara se kwibagirwa kwa he ko ari ukuzambya isaso ngo barore ko baramuka.
Ku ruhande rw'abahutu bamwe nabo, imyifatire yabo iributsa wa mugani ngo «Itabi ry'i Nduga ni kaburabuza kuko urihinga, rikaguteranya, utarihinga nabwo ukarirara».
Birababaje kubona umunyamakuru nka Musangamfura Sixbert kimwe n'Ishyaka nka MDR na PL bijundika abantu b'ibikurankota bafashe iya mbere muri 1972 bagasubiza umututsi mu mwanya we. Igitangaje cyane ni uko abo bapfa-mutima bashaka kubihererereza ku bo bita «abakiga» nk'aho ari bo bategekaga icyo gihe. Ese ubundi tutagombye kurora abari bagize «comité de salut» tukazirikana gusa icyo bakoze, iyo kidakorwa ubu u Rwanda ruba rugeze he ? Mbibutse ko abatutsi muri Kaminuza icyo gihe barengaga 60%. Naho kwigira inyaryenge, ukirinda kugaragara aho rwakomeye, hashira imyaka n'imyaka ukabona gusodokana akarimi gasize umunyu wishyira aharyoshye ngo «mwa batutsi mwe dore ababasagariye ni bariya bakiga» ni imyifatire iranga abantu b'ibigwari. Dore nk'ubu abahutu bazi gushishoza baravuga iya bahanda bagerageza kubumvisha ko umwanzi yabacengeyemo, mukayavuniramo ibiti ngo aho gutegekwa na Habyarimana muzategekwa na Kagame ! Umunsi ba rudasubira rwakomeye barakaye bagashyiraho «comité du salut» yo kubakura muri iyo mihanda musigaye mujijishirizamo ab'injiji munadukingiriza umwanzi ngo tutamenya aho ageze, nyuma ntimuzongere gusodokana ka karimi kanyu kuko tumaze kubamenya : mu bahutu muri abahutu, mu batutsi muri MDR na PL, mu mahanga muri Inkotanyi,... muri ba kaburabuza nk'itabi ry'i Nduga. Imyifatire yanyu kandi ntitangaje kuko mwiganjemo imvange nka Twagiramungu, zitwa abahutu kw'izina rya ba se, naho ingiro yabo igahora igamije inyungu z'imiryango ya ba nyina. Ariko ubundi Twagiramungu apfana iki na Sekuru kwa Nyina. Aho azi se ? Niyo waba witwa Kayibanda nta kiremwa-muntu gishobora guharanira inyungu za se ngo cyibagirwe iza Sebukwe. Ibyo kandi byagaragajwe n'imisaranganyirize mibi y'imyanya mu mashuri byaranze Repubulika ya mbere, kimwe n'imyifatire mibi ya Twagiramungu yambariye gutoza ishyaka yihaye

kuyobora (niba atari kuriyobya) akiyorosa ibinoti by'umwanzi ukorera muri PL.

Hari na ba Mugenzi bishuka ngo ishyaka PL si iry'inkotanyi, ngo kuko ubwabo barishinze inkotanyi nka Kameya, Mbanda... zikazamo nyuma. Mbega ubuswa ! Umwana w'igitambambuga we ayobewe ko mu mayeri yabo yo kwigarurira ubutegetsi, abatutsi buri gihe birinda kugira icyo bahindura kubyariho, ahubwo babyifashisha mu gushimangira ubutegetsi baba bamaze kwigarurira ?

Mu mateka y'u Rwanda niko buri gihe byagiye bigenda. Mu ikubitiro rya mbere bakiva muri ABISINIYA, basanze mu Rwanda hari abami b'abahutu bafite ibihugu batwara, ingoma, n'abiru. Abatutsi nta kindi bakoze uretse gusimbura abo bami ku ntebe zabo, abiru bakomeje akazi kabo, na za ngoma zihinduka iz'abanyiginya.

Kuva muri 1973 Habyarimana amaze kubaha ihumure bararoye bati : «abahutu baracyarakaye reka tube twibagije ibyo kubakura ku ntebe zabo, tubanze tubahakweho, tubinjire kugera ku ndunduro y'amahanga aka Cyambara-ntama, hagati aho Habyarimana abe asanasana Repubulika ya kabiri, bityo igihe ni kigera tuzabone tubufate. Habyarimana yari yababereye inararibonye, ntiyatumye babyuririraho ngo basingire ubutegetsi. Umushiru ayobewe iki ? Ko yenda ise yari yaramuvunguriye ku ibanga rya ba sakuruza ryatumye abatutsi batarigeze babasha kwigarurira icyo abaswa basigaye bita akazu k'ingoma-mputu-nshiru. Habyarimana ahubwo yarabahatse biratinda, bibashobeye bitabaza iza Museveni. Ariko se babonaga ko uwo mugabo w'umuhima ashobora gutsinda uwo yaciyeho incuro igihe yamusemberezaga, ubwo yavundagurikaga mu kinani arwana na Obote ? Ibyo byose bimaze kubapfana bibuka ko mu gihe cyabo ba sekuru intsinzi bayibonye mu karere k'igihugu cya Mashira. Bati : «Ubwo Habyarimana atunaniye reka tugane amajyepfo yenda ntituzabura abo duhenda ubwenge». Ntibyatinze, bakigerayo bakizwa impundu nyinshi, baracumbikirwa, bisasira PL biyoronsa MDR. Bukeye bihererana Twagiramungu na Mugenzi bati : «Mudutize aya mashyaka yanyu buracya tujya mu mihanda gutera imidugararo kugeza ubwo tuzahirika igihangange Habyarimana uva mu kazu umututsi yananiwe kwigarurira kugeza ubu. Ngaho rero intambara barayishoje. Ngaho mu mihanda baravuza abagenzi amabuye, barapfumura otobisi babuza abana kujya kwiga, baratukana iby'abashumba, barashotora ingabo z'igihugu ari nako bagerageza kuzisopanya, barateranya amoko n'uturere...

Gatabazi na Ngango bo muri PSD tuziho ubuhanga no kuvugisha ukuri barabiroye bati : «N'ubwo tutumvikana n'ubutegetsi buriho, ntiturageza aho guhirimbana kubusimbuza ubw'inkotanyi». PSD yibohoje ityo mu mutego wa Gacumbabuhake. Ikwiye kubishimirwa kandi igahita ihabwa imyanya ikwiye muri Guverinoma y'inziba-cyuho. Ese MDR nayo izibohora ? Sinzi ko byashoboka bene wabo ba nyina wa Twagiramungu bakiri hanze. Ndangize nibariza Mugenzi n'abayoboke be. Mu byo aherutse kuvugira kuri Radio Rwanda yemeza ibyari byatangajwe na Bizimungu Pasiteri ko PL ikorana n'inkotanyi nta cyadutangajemo kuko twari dusanzwe tubizi. Ariko se yongeraho ngo icyabibateye ni uko ubutegetsi bwanze kubabwira impamvu nyakuri na kamere by'iyi ntambara, ibyo bigatuma tumenya ko mwe hari impamvu nyakuri na kamere muzi, kandi ngo mukaba mugaya Leta ubuswa bwo kuba itazizi, uwafata umwanzuro ko muri mu bateguye igitero hari icyo yaba yibeshye ho ? Uwavuga se ko ari cyo gituma mwemeza ko mufashe ubutegetsi intambara yahita irangira yaba yibeshye ? None se ko inkotanyi (ari zo mwe) zifashe ubutegetsi zakomeza kurwana zishaka iki ? Aho wibeshya rero Mugenzi n'Inkotanyi zawe, n'uko wibwira ko nimufata ubutegetsi intambara izarangira kandi mu by'ukuri ari bwo iya 59 izatangira. Ngaho rero ba uhambira uturago.

Niba wasobanukiwe neza n'iyi nyandiko usanze interuro ngo «Harabaye ntihakabe» ifite ishingiro ni indengero ryayo. Kuko abibeshya ngo bazi ubwenge, bwarangiza iyi ntambara, biyibagiza ko ubwabo iramutse irangiye izo nkotanyi zigataha, twe tubona hari n'abandi bazi ko hari n'ukundi byagenda.

Tumaze kwihangana bihagije, imvugo siyo ngiro, icya ngombwa ni ibikorwa ! Mugenzi reka gukomeza kuroha abo «Bana b'Imana» ku rugamba, mu Rwanda kandi abashavuye, abarakare, abiteguye guhora bariho ubazi. Komeza ushinyike ngo wowe uvugana n'Inyenzi ! Komeza urohe abatutsi ku icumu nk'uko Kanyarengwe yabaroshye mu Mutara. Komeza ubarohe mu myivumbagatanyo mu gihugu nk'uko umwana w'umushiru umuhutu, Bizimungu Pasiteri akuroha ngo muri kumwe we yibereye i Burayi. .

Ibiba muri Kapitali muri iki gihe twese dusanzwe tubizi, kandi niko bisanzwe. Iyo umwanzi acika intege, atararekana, ntaho adapfunda imitwe, nkuhiriye mu nzu. Musomye muri KANGURA No 28 (urup. 7) ibaruwa uwiyise Tirwomwe Patrick yandikiye ababo bari imbere mu gihugu, mwasanga programu yabo ikiriho. Hari aho avuga mu gice cya kabiri cy'iyo baruwa ati : «Tugomba buhoro buhoro kurwanya stability iwacu, tukabona uko tugera ku ntego yacu». Arakomeza ati : «Ayo mashyaka wowe wishisha ni ayacu, rwose azabidufashamo... buri shyaka ryahawe ubutumwa bwaryo. Mugomba kubimenya kandi mu kayinjiramo. Amashiringi (amafaranga) si yo mubuze yo gucengera hose mu bwenge kandi mugakomeza guha urubuga ibinyamateka byanyu (iby'ibyitso by'inkotanyi), bakabitesha umutwe, tukabyigarurira twitonze. Nibiba necessary ubwo tuzitabaza terrorism na banditism bananirwe. N'ubwo muri bake rero, ayo mashyaka yacu muyamenye...»

Ariko Mugenzi warahira ngo iyi baruwa ntiyakugezeho ? Amabwiriza akubiyemo ntuyubahiriza riva ? Shoza intambara mu gihugu rwagati. Uzi uko uzayihosha. Uretse ko urebye nabi...! Harabaye ntihakabe !

N. H.

# ABATUTSI BENE BACU BARIKO BARAHEMUKIRA TWEBWE ABATUTSI BATO BATO HANO MU BURUNDI.

Gishahayo Salvator
Muramvya-Burundi

Muramvya, le 12 janvier 1992.

Mushingantahe, Umuyobozi Mukuru w'Ikinyamakuru ca Kangura
Gisenyi Information
B.P. 1312.
KIGALI.

Mushingantahe,

Nkwandikiye iyi kete yanje ngusaba kungereza ku basomyi b'ikinyamakuru cawe, cane cane nifuza ko, wongereza ku barundi bose n'abayobozi bacu; jewe ukwandikiye iyi kete ariko, nd'umurundi w'umututsi. Ndagusavye rero kuzosohorera iyi nyandiko yanje nkuko ndayiyandikiye, kuko mbona ko, abatutsi bene wacu b'abategetsi eka n'aba bakire bariko barahemukira twebwe abatutsi bato bato, kandi reka abo bategetsi n'abo bakire kuduteremwo umutima wo kugumya kuryana, twicanira ubusa, ng'uyu umuhutu canke umututsi kandi twese turi bamwe bikazoviramwo inzigo n'inzirikira itazopfa ishize hagati y'abana bacu b'abatutsi n'abana b'abahutu, n'uko abo bategetsi bacu n'abo bakire bacu abenshi bamaze kugura no kwubaka amazu mu bihugu vyo muri Afurika eka n'iburayi, ejo nivyakomera bace bigira badute mukangaratete, none ga bene wacu si twebwe tuzobirwanya?

Barundi bene wacu, twese icarimwe abahutu, abatutsi n'abatwa n'uko tubana twese mu mahoro, uwo mwiryane bashaka kugumya mu bantu ntawo dushaka, BUYOYA agomba kwemera imigambwe myinshi kandi atanumwe yanse, ntarwitwazo narumwe rugomba kubaho; maze muze murabe ko igihugu cyacu kitazogira amahoro, ntaco mugumya gukomantaza ibidakomeye; hanyuma ngo nivyaba urudubi muce mwigira iburayi nka MWAMBUTSA.

**Akazoza k'Uburundi bwacu.**

Barundi, Barundikazi, Rwaruka Burundi bw'ejo, ntimuyobewe ikiza kimaze imyaka itari mikeya kibangamiye u Burundi bwacu, ico kiza s'ikindi ni politike ya amacakubiri, jewe mvugishije ukuri, biribonekeza cane rwose ko, intwaro iriho ubuu, ishingiye ku amacakubiri y'amoko, bigatuma jewe nibaza kazoza k'u Burundi bwacu nkakabura. Aho ivyo turiko turakora ubuu, twihenda ngo: turiko turagirira neza abana bacu, (cane cane abana bacu b'abatutsi) mukwica no kwangaza abahutu ... !

Nyamara jewe maze kubona agapfa n'agakira, iyo ndavye nsanga ahubwo turiko turimbira abana bacu imyobo yo kuzobahambamwo; ati: kuki uvuze gutyo ? N'uko ejo abahutu, nibaramuka batinze tukaba turikubandanya kubagirira nabi, ejo ibintu bigahinduka bakibuka ibibi twariko tubagirira urumva bazoca batugira ikibi kiruta ivyo twabagiriye vyose; wansubiza ngo: tuzobima ijambo akagize ngo karamvyura umutwe duce tugahanyora, egome ivyo twabikora ariko ntitwamara abahutu, kandi ngirango kuva twikukira ntakwo tutagize ngo: banume, none aho kunuma bigeze ahw'amazi arenga inkombe.

Inama rero jewe, nagira abategetsi bacu nikwemera inama n'ingingo Perezida wacu Buyoya agashaka bariya bahutu, bavuga ko bafise imigambwe yabo bakigira hamwe ico kibazo c'amoko bagatora umuti waco, erega bac'umugani mu kirundi ngo: fyindu-fyindu aritwa na so araroga, kandi ngo: uvuze ko, see rugo yapfuye siwe aba yamwishe, murantunge mumburane; gukomeza muhenda abanyagihugu ngo: intwaro yacu niy'ubumwe n'amahoro kandi bitari no mungiro ukwo n'ugukomeza gutsimbataza ikinyoma, amacakubiri ubwicanyi n'urugomo, kandi abahutu nabo murabona ko bamaze kudutohoza eka n'amakungu nyene nayo n'ukoo; kandi twamaze kwemera icese ko mu Burundi bugizwe n'amoko atatu, abahutu, abatutsi n'abatwa hamwe twemeye ko, ayo moko yose abaho, ningombwa nayo ngw'abeho munzego zose.

Bitabaye ukoo naho, jewe ndaraba nkasanga har'abariko bahenda abandi, abo s'abandi n'abo bategetsi benewacu (b'abatutsi) nabo bene wacu b'abatutsi b'abakire, kuko ejo nivyakomera bobo bazoca bigira hanze y'u Burundi, abatutsi twebwe banyarucari sitwe tuzosigara duhorew'amakosa yanyu ? Turasavye rero BUYOYA gushira mungiro vuba imvugi yiwe y'amashyaka menshi, adasizeko amananiza ay'ariyo yose, erega akaje karemerwa, murabona kw'isi yose ibintu vyose biriko birahinduka none ubu Burundi nibwo butazogira ukw'ahandi hose bariko baragira; kandi u Burundi nibwo busumba Afrika yepfe canke Isiraël abo bose ntibemeye bakicara hamwe n'abo badahana uwaka none ubuu, bakaba bariko bararonderera hamwe ukugene bazona mu mahoro no mu ubumwe bw'abose. Hamwe naho twakwihenda ko tutazokwemera ko mu Burundi hatobaho umugambwe ushingiye kumoko, kandi amakungu yose amaze kumenya ko m'u Burundi bugizwe n'amoko atatu, kandi ko, hariho ubwoko bumwe bwikubirako vyose bukagumya kwica no guhotora ayandi moko ariho, none hamwe ayo moko yandi boyaha inkoho nayo, kw'ico arico twabasumvya, nabo nibazironka muraraba mukabona bizomera gute ? Jewe rero namaze kuraba nsanga ko, vyanze bikunze ibintu bigomba guhinduka, uwari hekuru akaja hasi, uwari hasi akaje hejuru.

Hako rero bizohinduka hagomvye kumeneka amaraso menshi, nasaba abarundi bene wacu kwigira hamwe umuti w'ukuri m'ubumwe n'amahoro. Mushingantahe, ndangije iyi nyandiko yanje ngushimira kandi nizigiye kuzobona iyi nyandiko yanje mu ikinyamakuru cawe, kuko nifuza kw'abayobozi bacu bayiherako bagakeburana bakaraba ukugene batorera hamwe na benewacu b'abahutu, ico kibazo twese twifuza ko, carangira neza kandi bwegu. Ndangije mbasaba gusoma aya masomo ari muri Bibilia yera : Matayo 13:14-15; Zaburi 82: .1-8; Ab'I Filipi 1:7-10. Cishahayo Salvator

Muramvya - BURUNDI

# EDITORIAL

## POLITIKE NI GATEBE GATOKI KOKO.



*U Rwanda rwiruka amasigamana cyane cyane muri politiki ku buryo ntawakekaga ko mu mezi atandatu gusa amashyaka amaze, abantu bahaguruka bakajya mu mihanda kugaragaza akabari ku mutima. Ni nde se wakekaga ko Abatutsi bari bafashwe nk'abana b'ikinege ku butegetsi bw'ishyaka rimwe, amashyaka yavuka akaba aribo bafata iya mbere mu kujya mu myigaragambyo, bagambirije kwerekana ko badashaka ubutegetsi bwa HABYARIMANA, ndetse bakanagaragaza ko barambiwe n'ubutegetsi bw'Abahutu ngo barega ko bwadindije ikibazo cya bene wabo b'Impunzi. Nyamara se hagati ya 1959 na 1973 hari umututsi waryaga bikamugera ku nzoka. Aha ndavuga Abatutsi rubanda rugufi kuko abiyitaga ko bafite ubwenge ni nabo bashozaga imvururu kandi akenshi bakibagirwa ko imirwano yose bashozaga ari bo yahitanaga. None se revolusiyo yo muri 1959 yashojwe na nde ? Si abo Batutsi bari bamaze kurengera maze bakadukira MBONYUMUTWA bagakubita ! Ibyakurikiyeho se kuki bitababera isomo. Kuko Abahutu bose bahise batumanaho bakora ikintu kimeze nka Rukokoma maze bihakana bene gatutsi izuba riva. Ni byo byagombye kuba bihagije ku Bahutu bagishaka ubwiyunge bwabo kugira ngo bibabere isomo. Abatutsi dusangiye u Rwanda kuko ari urwacu twese kandi nta n'icyo twabatwara, byanze bikunze tugomba kwubahana kandi tugasangira byose.*

*Icyo tudashaka ni kiriya cyo kudusuzugura. Ni kiriya cyo guhora badutera baturutse kwa bene wabo muri Uganda n'i Burundi nk'uko Inyenzi za kera zabigenzaga. Mu gihe ako gasuzuguro kabo katarabashiramo, mu gihe uwo mutima wo kwanga kurongora bashiki bacu utarabashiramo, mu gihe bakiyumvisha ko bavukiye guteka, ibyo byose niba batabyibagirwa, amacakubiri azahoraho. Usibye ko iyi ntambara y'Ukwakira izasigira HABYARIMANA isomo ryo kumenya umwanzi n'umukunzi.*

### Ni ibiki HABYARIMANA agomba kuzirikana by'umwihariko.

*Icya mbere umuntu yakwibaza ni iki: Ubu HABYARIMANA natsinda amatora agakomeza gutegeka uru Rwanda azabana ate n'Abatutsi yari yarateteshejе bakamwereka igihandure, bakoresheje iterabwoba ryo gutsemba bene wabo iyo mu Mutara no muri Butaro. Tubiteze amaso.*
*Ibishyitsi bya HABYARIMANA niyo mizero ye mu minsi iri imbere. Nubwo nta byera ngo de, HABYARIMANA yagaragaje ubwitonzi mu guhitamo abafasha be, no kwitondera kudahutaza abazamubera ingirakamaro. Aha twatanga urugero kuri bariya bungiriza b'Ingabo barimo RWAGAFIRITA, SERUBUGA na NDINDIRIYIMANA mu rwego rwa gisirikari.*
*Yego nta marayika kuri iyi si ariko rero mu gihe bariya bagabo bakiri mu myanya yabo ntacyo HABYARIMANA azaba. Yewe nibanakomere. Bashobora no kumufasha gukora OPERATION nk'iyo muri Togo !*

*No mu basiviri ahafite abagabo b'Intarumikwa nka MUNYAZESA ubu benshi bifuza ko yazaba Perezida wa M.R.N.D. binyuze mu matora. Uwo mwanya yawuharanira hamwe na ba NGIRUMPATSE Matayo ndetse na NSANZIMANA Sylvestre ukekwa cyane no kuba Perezida w'Urukiko rusesa imanza, aho yajya gusimbura KAVARUGANDA wagaragaye ko atakivuga rumwe n'abasirikari (ibyo byose ni ibivugwa n'abahanga mu bya .politiki) ndetse NSANZIMANA ntacyamubuza no kwibera Chancelier akajya aha Intwari imidari. Abandi bagomba gufasha HABYARIMANA ni NZIRORERA Joseph wemerwa cyane cyane n'Abahutu bagishyigikiye ubwiyunge bwabo kandi uwo NZIRORERA akaba akunzwe na benshi mu batuye Gisenyi-Ruhengeri-Byumba. Undi ugomba kuguma iruhande rwa HABYARIMANA ni RUHIGIRA Enoki ufite amahirwe yo kumenya gukina politiki.*
*Hari n'abandi bagaragara ko bazakomeza gukorera HABYARIMANA bakamuha icyizere cyo kuzabona amajwi mu mpande zose z'u Rwanda, nka NZABONIMANA Callixte wemera ko bamumena n'umutwe kubera HABYARIMANA, n'abandi n'abandi...*

### Ni ibiki bituma abaturage bagabanya icyizere kuri HABYARIMANA ?

*Aha hari aho abaturage usanga batumva impamvu heze politiki yo kuzarira mu makorosi. Ugasanga hari nk'umutegetsi usanga bigaragara ko adakunzwe n'abaturage, aho kugira ngo hafatwe ibyemezo byo kumuhindura ahubwo bakamuha urubuga rwo gukomeza kwica.*
*None se bishoboka bite ko amashyaka yose (uhereye kuri M.R.N.D.) yemewe mu Rwanda yakwamaganira rimwe Perefe w'Umujyi wa Kigali, Colonel RENZAHO, bose bagasaba ko yahindurwa ariko bikanga bikananirana. Bishoboka bite ko ba Kavukire bo mu mujyi wa Kigali ba saba ko yahindurwa ariko bikanga bikananirana. Bishoboka bite ko ba Kavukire bo mu mujyi wa Kigali bagaragaza ko batishimiye Colonel RENZAHO ndetse na Perezida w'u Rwanda akabimenya, ariko akaba agikomeza gutegekesha igitugu. None se ni nde utazi ko na ba Depite basabye ko itegeko rishyiraho Perefegitura y'umujyi wa Kigali ryakurwaho maze abaturage bagakunda bakagira amahoro. Ibi iyo witegereje usanga ari bimwe bizatuma HABYARIMANA abura amajwi ya ba KAVUKIRE ka Kigali.*

### Ubukotanyi buri imbere mu gihugu.

*Iyi ntambara igitangira wasanga Abahutu bose bashyize hamwe ngo wenda babona uko batsinda Inkotanyi. Nyamara Demokarasi yazanywe n'amashyaka menshi yatumye Abatutsi bibumbira muri PL abandi*




Dogiteri 15 – 04 – 1990 au 31 – 07 – 1991.

*bihishya mu yandi mashyaka, ntibyababuza kugaragaza ku mugaragaro ko bashyigikiye umwanzi. Hari uwaketse ko TWAGIRAMUNGU, umukwe wa KAYIBANDA, yabarirwa mu Nkotanyi yego nawe tuzi ko ari umututsi wahinduje ubwoko. TWAGIRAMUNGU ntawe yabeshya. None se si we wahagurukiye gufatanya n'Abatutsi bose bo mu Rwanda mu gukwiza ibihuha bagambiriye kubuza rubanda kwemera amagambo y'ingirakamaro BARAHINYURA wahoze mu mutwe w'Inkotanyi atangiye gutangariza abanyarwanda ku byerekeye Inkotanyi n'Ibyitso byazo.*

*Nyamara Abahutu benshi bashimishijwe na kiriya cyemezo cya BARAHINYURA cyo kuva mu Nkotanyi amaze kumenya imigambi yazo. Aha tukaba turaritse buri munyarwanda kuzasoma igitabo BARAHINYURA agiye gusohora kivuga akarimurori ku Nkotanyi, usibye ko natwe tuzakomeza kubatangariza ibyo yatubwiye ku byerekeye ubukotanyi bwa benshi mu bategetsi b'iki gihugu, bakitwihishemo. Hari ibimenyetso bigaragaza ko bakorana n'umwanzi. Mu mirongo ikurikira, nimwisomere igisubizo BARAHINYURA yohereje TWAGIRAMUNGU amusaba kudakomeza kwihakana ubukotanyi bwe na n'ubu Faustin agikomeyeho. Mu magambo yatangarije intumwa ya Radio B.B.C. yo mu Bwongereza yumvikaniye i Kigali kuri 12 Ukuboza 1992, TWAGIRAMUNGU yemeye imbere ya mikoro ya NUBAHUMPATSE ko ku giti cye agonoye umwanya wo kuba Minisitiri w'Intebe atazuyaza mu gushyiraho ba Minisitiri yavana mu Nkotanyi ndetse ngo n'izo Nkata yazinjiza mu Ngabo z'u Rwanda. Iryo somo ngo yarikuye muri Mozambike iyo ba Museveni na Rwigema bigiye kuba ibihararumbu, inyeshyamba zitagira roho n'umutima. TWAGIRAMUNGU muramuzi si Rukokoma gusa ni Nta kundi byagenda, kuri we nta kibi kirimo ni Mpemuke Ndamuke.*

*Twongere twibutse ko abantu HABYARIMANA atahinduye agifite ubutegetsi yihariye, atazongera kubona ubushobozi bwo kubahindura uko yishakiye, kuko ubu ibyemezo byo guhindura azajya abijyamo impaka n'Amashyaka yemewe na Minisitiri w'Intebe adahejwe !* RUBERA *Papias.*




*KUGIRA NGO MUSOBANUKIRWE N'URUPFU RWA KAGAME MUSOME IYI KANGURA YASOHOTSE UMWAKA USHIZE.*



*Uyu niwe DAVID MUSOKE, Umunyamakuru w'Umugande uba i Kampala, wanditse inkuru y'urupfu rwa Paul KAGAME, bigasohoka mu kinyamakuru gikomeye cyane cyo muri Nigeria «NEW AFRICA». Ni nawe ukurikiranira hafi iby'Inyenzi nkuko yabaye uwa mbere mu gutanguza iby'Inyenzi Rwigema.*

## ITANGAZO.

IBIRO NTARAMAKURU BYIGENGA GISENYI–INFORMATION biramenyesha abasomyi ba KANGURA ko nimero nshya yasohotse ikaba ibarizwa ku Gisenyi – Mahoko – Kora – Mukamira – Ruhengeri – Gakenke – Vunga – Kabaya – Ngororero – Nyirangarama – Kigali – Kabuga – Gitarama – Nyanza – Butare – Gikongoro – Cyangugu – Bugarama – Kirambo – Byumba – Kibungo – Nyagatare no ku Kibuye.

Musome, musomeshe KANGURA, ikinyamakuru cyigenga.

## BIMENYE NABYO

Ukimara gusoma iyi KANGURA hita ubariza aho usanzwe uzigurira KANGURA MAGAZINE VERSION INTERNATIONALE N°7 kuko harimo amakuru ahuye n'ibihe turimo. Niba kandi ariyo ufite mu ntoki zawe, basabe KANGURA N°32. Tuboneyeho ko buri gihe hazajya hasohoka KANGURA ebyiri: iyanditse mu Kinyarwanda ku bumva urwo rurimi, n'izajya yandikwa mu Gifaransa no mu zindi ndimi kugira ngo abumva izo ndimi babashe kumenya ibibera mu Rwanda no mu Burundi ndetse na Zayire. Ngaho rero nimusabe KANGURA zanyu. Igiciro ni cya kindi: 100 FRW.

# IBARWA IFUNGUYE YOHEREREJWE Dr. Donati MUREGO i KIGALI

Dr. Donat MUREGO
Komini ya Nyarugenge
KIGALI-RWANDA

Nshuti muvandimwe,

Uraho urakomeye? Umwaka mushya kandi muhire. Maze rero nshuti muvandimwe, hali imhamvu ikomeye kandi imbabaje itumye mfata ikaramu. Ndagira ngo nyikugezeho ntaratinda. Iyo mhamvu ni ibibazo bya politiki igihugu cyacu kilimo muli iki gihe cy'amashyaka menshi.

Amashyaka menshi amaze kwemerwa mu Rwanda, Abahutu twishimiye ko MDR izutse, ubwo twatekerezaga MDR yashinzwe na Nyakwigendera KAYIBANDA na bagenzi be nawe ubwawe utayobewe. Mugukomera yombi MDR twali tuyizeye tunayitegerejeho byinshi cyanecyane amatwara yo kurwanira Gahutu no kurwanya ibishobora gutambamira no gusubiza inyuma ibyiza dukesha Revolusiyo yo muli 59.

Inkundura yarwanywe na KAYIBANDA na bagenzi be muguhesha Gahutu agaciro no gushyira Gatutsi mu mwanya we ntuyiyobewe. Ku gihe cya MDR ya KAYIBANDA nta Muhutu wasuzuguwe bigeze ah'ubu, nta Muhutu wabaye igikoresho cy'Umututsi nta n'uwabaye icyitso cye nk'uko bimeze muli iki gihe.

Ntumbwire ko ndi mu mahanga ntakulikira neza. Ndakulikira, nsoma amatangazo y'amashyaka yose asohotse, ngasoma n'ibinyamakuru bisohoka mu gihugu, nkanakulikira ibyandikwa ku Rwanda mu binyamakuru byo hanze. Byongeye kandi, hali igihe umugabo wanjye yali afite umwanya mu nzego z'ubutegetsi bwa FPR (aliyo ihagaraliwe na PL mu rugaga rw'amashyaka yemewe mu Rwanda). Muli icyo gihe nabonye kandi numvise byinshi mu Batutsi mhereye kubo mu rwego rw'ubutegetsi bwa FPR-Inkotanyi, batasibaga iwacu, banahacumbitse iminsi itali mike, ibyumweru ndetse n'amezi. Kubera ko bali bacyibwira bibeshya ko tuli ababo batwifatiye mu majanja tudashobora kubikura, ntibashoboraga kuduhisha byose uretse ko no kubana n'umuntu acumbitse iwawe igihe, n'iyo yaba afite ibyo aguhisha, hali bimwe bimucika bikakugwa mu matwi. Si ibyo gusa. Kubera yuko tutali tubizeye kandi tubona nabo hali ibyo baduhisha, cyane cyane kubera ko umugabo wanjye yahoraga mu mhaka nabo ku bibazo byerekeye KAYIBANDA na Revolusiyo ya 59 bo batemera, twize uburyo bwo gukulikira ibiganiro bagiranaga na bene wabo baba muli Amerika, mu Burayi no muli Afrika. Twabasigaga mu nzu ilimo telefoni ifite icyuma cyumviliza (écouteur) aho bibeshyaga ko bali bonyine, bakaganira na bene wabo ntacyo bishisha. Twumvise byinshi rero byadufashije kumenya imigambi INYENZI zifite ku Bahutu.

Iyo migambi si iyindi itali ugukoresha uburyo bwose buzabashobokera kugira ngo bagere ku butegetsi babugejejweho n'Abahutu, nibamara kububagezaho, babanze bababeshyeshye ko babusangiye, umunsi wo kubalimbura uzabe umwe, noneho basigarane ubutegetsi bonyine nk'uko babuhoranye kera!

## Abahutu bali kugeza Abatutsi ku butegetsi bate?

Bamaze kugera ku mugambi wabo wo kwigarulira ubutegetsi basanze ko ali ngombwa ko bashaka Abahutu bakwifashisha cyane cyane mu binyamakuru byo hanze, no kugira ngo imbere mu gihugu babone ababashyigikira! Mu gushaka abo Bahutu rero, ntabwo bapfuye gufata uwo babonye, ahubwo bashatse abantu bali bazwiho ko batishimiye ubutegetsi bwa Repubulika ya kabili. Abo nti batinze kubabona. Uhereye ku bapfushije ababo n'abababalijwe mu buroko na Repubulika ya kabili. Ngira ngo uzi ko inyuma y'igihugu nta Bahutu benshi b' imhunzi bahali. Abatutsi, babifashijwemo na benewabo b'ibyitso bali mu Rwanda batungiye abo hanze agatoki Alegisi KANYARENGWE bali bazi ko amerewe nabi muli Tanzaniya, aliko wemerwaga na benshi mu Rwanda atarafatanya n'Inyenzi. Ubwo bali bizeye ko ibyo bizabafasha kubona abandi Bahutu benshi mu Rwanda cyane cyane muli abo bemeraga Alegisi KANYARENGWE. RWIGEMA we yavugaga ko adashobora gutera u Rwanda atabonye KANYARENGWE, kuko muli pula zabo ali A. KANYARENGWE

byagombaga kwitilirwa, kugira ngo Abahutu batarabukwa ko ali Abatutsi bagarutse byose bikabapfana! Ubwo bamaze kubona KANYARENGWE bati umuhutu w'umusilikali uzi amabanga y'ingabo z'igihugu turamushyikiliye aliko tugomba no kubona Umuhutu uzatubera umumotsi kandi uwo agomba kuba ali hanze, atemera ubutegetsi bwa HABYARIMANA. Nibwo basanze mu Bahutu bali hanze uwagaragaje ku mugaragaro ko adashyigikiye ubutegetsi bwa HABYARIMANA ali BARAHINYURA umugabo wanjye. Bashakishije uburyo bamugeraho, basanga byaba byiza kubinyuza ku wundi Muhutu mwene wabo, KANYARENGWE. Nibwo KANYARENGWE twali dusanzwe twandikirana atwohereje ibarwa atumenyesha ko yifuza kuza ino mu Burayi kubera ikibazo cyerekeye Abatutsi bali mu Buganda kandi bateganya gusubira mu gihugu ku ngufu. Naho ubwo ni abo Batutsi bali bamulihiye tike y'indege. Ageze ino, nibwo tuganiliye ashaka kutwumvisha ko twagombye gushyigikira abo Batutsi kuko icyo bashaka ngo nta kindi uretse gutaha bakava mu buhungiro bakagira igihugu. Ati: «Iby'uko ali Abatutsi ntacyo bivuze kuko nyuma y'imyaka 30 inyuma y'igihugu, iby'Abatutsi n'Abahutu ntacyo bikibabwiye!» Ibyo aliwe, ali natwe ntitwabishira amakenga, aliko kubera ko natwe ubwacu tuli imhunzi kandi tukaba dushaka igihugu nk'abandi, dufatirwa aho! Nyuma y'aho KANYARENGWE yakomeje kudusura kenshi. Uko yadusuraga, niko twagendaga twungurana ibitekerezo bigeza noneho aho we n'umugabo wanjye biyemeje kugerageza kwimira igitero cy'INYENZI. Nibwo bagerageje gushaka abandi Bahutu bali hanze - si benshi ibyo nawe urabizi - bagerageza no gushaka abantu mu Bubiligi bakunda u Rwanda kugira ngo babumvishe ko Abatutsi bitegura gutera u Rwanda kandi ko tutarebye neza iyo ntambara yazatsemba Abahutu! Ibyo ntibyagira icyo bifata. Nibwo noneho twungutse igitekerezo cyo kugerageza kubulira ubutegetsi bw'u Rwanda tunyuze ku ntumwa z'u Rwanda mu mahanga. Ibyo na byo ntibyashobotse bitewe n'uko mu guterefona muli Ambassade y'u Rwanda, aho kugira ngo Alegisi KANYARENGWE ahite abwira Ambasaderi Yuvenali RENZAHO wali i Bonn imhamvu itumye amuterefona, yafashwe n'ikiniga aho kuvuga ibyamuzinduye atangira kuningurana no guterana amagambo na RENZAHO. Uwo mugambi nawo uba upfiliye aho! Nyuma y'aho yaje kudusobanulira ko kubibwira u Rwanda ali nk'aho yaba yitanze, ko kubera urwango bamwanga alibo bambere bamwicisha Abatutsi! Nibwo dutangiye gushakisha uko dushoboye kwose kugira ngo dukure KANYARENGWE muli Tanzaniya. Dutangira gushakisha ukuntu yabona ubuhungiro mu bihugu by'i Burayi kugira ngo tumukure mu maboko y'Abatutsi. Hagati aho Abatutsi bali barohereje intumwa zabo hano iwacu ngo zishobore kwumvisha umugabo wanjye ko akwiliye gukorana nabo. Uwitwa Tito RUTAREMARA, na Major Paul KAGAME baje muli iyo misiyo aliko bataha badashoboye kwemeza umugabo wanjye gufatanya nabo. Nyuma yabo nibwo Fred RWIGEMA ubwe yaje kwiyizira, aza asanga KANYARENGWE ino, bombi hamwe bagerageza na none kwemeza umugabo wanjye gufatanya nabo, bali muli Hoteli Intercontinental y'i Frankfurt. RWIGEMA yongeye guca i Frankfurt nyuma y'ibyumeru bibili yali amaze muli Amerika, nibwo nanjye ubwanjye namubonye atwakiliye muli Sheraton ku kibuga cy'indege i Frankfurt aho yagombaga gutegerereza indege imujyana mu Buganda. Uwo munsi nibwo umugabo wanjye yemereye RWIGEMA kuzajya mu Buganda guhura n'abandi. Sinazinduwe no kugusobanulira iby' umugabo wanjye, aliko nashakaga kugusobanulira ukuntu Abatutsi bagerageje gukoresha Abahutu mu migambi yabo bizera ko bizabageza ku butegetsi!

## Twamenye imigambi y'ukuli y'INYENZI-NKOTANYI bigenze bite?

Aho umugabo wanjye rero atangiliye gukorana n'INYENZI-NKOTANYI, byatumye tugirana imishyikirano na zo, cyane cyane abali bazibereye kw'isonga bakoranaga n'umugabo wanjye! Abenshi iyo bazaga mu Budage bacumbikaga iwacu (ku Muhutu wabo!). Ubwo niko twasangiraga, twataramanaga tunajya imhaka za politiki tugerageza no kwumva imigambi yabo. Muli uko kujya imhaka, niko twagendaga tubona ukuntu bagendaga badusubiza basa n'abatwikiza batubwira ibintu bya nyirarureshwa, aliko cyane cyane bagakora uko bashoboye kwose kugira ngo tutagira amakuru avuye mu Rwanda tumenya. Ibyo nabyo ntitubishire amakenga kuko twagendaga tubona ko kuba twaba dufite abantu twaba

tuvugana nabo mu Rwanda bibateye imhungenge, bashakaga ko twemera ibyo batubwiye gusa!

Hagati aho hali n'umunyarwandakazi w'Umuhutukazi twavuganye igihe kirekire kuli telefoni, agerageza kumbulira no kunyumvisha ko tudakwiye kwizera Abatutsi kuko bashaka gufata ubutegetsi kugirango ngo balimbure Abahutu. Ndibuka ko icyo gihe nahise mwamagana ahubwo mugisha imhaka cyane ngerageza kumwumvisha ko aliwe wibeshya, inzika y'Abatutsi ku Bahutu yarangiye! Nyuma yaho aliko, nakomeje gutekereza ku magambo ye no gushishoza, nta gihe kinini cyahise nanjye ubwanjye ndabyivumbulira. Ngerageza kubyumvisha umugabo wanjye nsanga nawe yararangije kubibona aliko ansobanulira ko adashobora guhita abivamo ko ashaka gukomeza kubikulikilira hafi no kugerageza gukuramo na KANYARENGWE! Ubwo niko intambara ikomeza, aliko INKOTANYI zikomeza kugerageza kutwemeza ko zo zitica abaturage, ahubwo ko ingabo z'igihugu alizo zigenda zibiyicira zarangiza zikabyitilira Inkotanyi. Tukabikiliza tutemeye ahubwo tukagenzura ibyo zivuga nibwo twaje kuvumbura ko ibyo zavugaga zatubeshyaga.

## Kuki Inyenzi zatsinzwe ku rugamba, aliko nanubu zikaba zanga kuva kw'izima?

INYENZI-NKOTANYI zashoje intambara zizi ko zizayitsinda nta kabuza! Ibyali byaratangajwe mu Rwanda (Nyakanga '90) ko hazabaho amashyaka menshi, zarabisekaga cyane zikanabisuzugura kuko zitemeraga ko bishoboka. Byongeye kandi ntizanifuzaga iby'amashyaka menshi kuko uvuga amashyaka menshi ateganya n'amatora, ayo yo Abatutsi barayatinya kuva kera, kubera ko ali bake. Aho iby'amashyaka menshi bibereye imhamo bali bamaze gutsindwa iy'amasasu. Umutwe wabo uba uwo kwinjira amashyaka y'Abahutu avuka kugira ngo bayasenye, ndetse byaba ngombwa bagashyiraho ayabo.

Aho bamenyeye ko muli ayo mashyaka mashya halimo n'iryitwa MDR, bahise bumva MDR-PARMEHUTU barakangarana bagira ubwoba, bati: «Icyo cyago nicyo cyatuvanye ku butegetsi». Ubwo bafata icyemezo cyo kwinjira MDR nshya, kugira ngo bumvishe abanyenduga biganje muli iryo Shyaka kimwe n'abafunzwe ko bagomba kwifatanya nabo mu gukuraho ubutegetsi bwa HABYARIMANA ngo kuko ali inzigo. Ubwo bagira ngo Abahutu bacagagurane batatanye imbaraga zabo kugira ngo batifatanya bakubarwanya. Uko bali kugonganisha Abahutu no kubiba umwuka w'amakimbirane bumvisha aba n'aba ko bagomba kwihorera ku bandi Bahutu, niko Abatutsi bose iyo bava bakagera ali imbere mu gihugu cyangwa inyuma yacyo bunze ubumwe mu mugambi wabo wo gufata ubutegetsi. *Mu byo numvise bakunze kuvuga, n'uko ngo «Abahutu tuli ibicucu, bazadukoresha tukabageza ku butegetsi».*

Cyane cyane bitabiliye abanyenduga kuko bazi ko ngo alibo bashavujwe na Repubulika ya kabili kandi bakaba alibo biganje muli MDR. Muli izo pula zabo bashaka kubanza kugera ku butegetsi, byaba ngombwa bakabufatanya n'Abahutu b'abanyenduga kugira ngo babafashe Abahutu b'abakiga bababwira ko babiciye abantu, bagomba kwihorera. Abakiga bamara kurangira, Abatutsi bagahindukirana abanyenduga bityo bagasigarana ubutegetsi bonyine. Icyo gihe rero Abahutu b'abanyenduga bakaba basigaye bonyine, bakazarabukwa umutwe Abatutsi babakiniye ali imhitagihe ntacyo bagikijije.

Mu gihe KANYARENGWE yagendaga iwacu twaganiliye nawe kenshi kandi igihe kirekire. Igihe cyose yagushaga ku ngingo avuga ati:«Gufatanya n'Abatutsi muli iki gihe nta kibazo gikomeye mbibonamo, aho mfitiye ubwoba bwinshi ni nyuma, bamaze kugera ku butegetsi. Mfitiye ubwoba bukomeye ingaruka mbi zizalimbura Abahutu bagashilira kw'icumu alitwe Abahutu tubahaye ubutegetsi».

Amajoro yose yaraye iwacu ntiyasinziliye bihagije akadusobanulira ko afite imitima myinshi n'ubwoba bwo kuba ali mu gitero cy'Abatutsi. Silas MAJYAMBERE we yibazaga kenshi niba «Abahutu bali mu Rwanda bazamubabalira ubugambanyi bwe»! Icyo gihe nibwo umugabo wanjye yali yamaze gufata icyemezo cyo gusezera ku NYENZI tugeragereza hamwe kwumvisha abo Bahutu bene wacu ko ibyo INYENZI zigamije bigaragara, ko ibyiza rero ali ukuzivamo tukazirwanyiliza hamwe n'abandi Bahutu. Ubwo imhaka zishyushye zitangilira aho umugabo wanjye yongeye kubamenyesha ko icyemezo cye cyo

kuva mu NKOTANYI kidakuka. MAJYAMBERE ati: «Nuzivamo nanjye nzazivamo». KANYARENGWE ati: «Uravamo Abatutsi bazakwanga n'Abahutu bakwange ni hahandi hawe»! Nibwo umugabo wanjye ashubije, ati: «Ibyo byose ntacyo bivuze, sinshobora gukomeza kuba mu bintu ntemera ngo ni ukugira ngo abantu bankunde Niyemeje gusezera ku NKOTANYI igishatse kizabe»! Mbajije KANYARENGWE niba ubusanzwe Abatutsi banamukunda, ansubiza ko niba batanamukunda byibuze bamulinda! Ibyo biragaragaza ko ibyo twababwiraga babyumvaga aliko igitekerezo cyo kwihorera kuli HABYARIMANA kikanga kikabanesha! Iby'uko INYENZI nazo zabakuruliraga ku rundi ruhande zibemeza ko mu kwezi uku n'uku zazaba zicaye i Kigali zatsinze HABYARIMANA byakubitiraho, bigahumira ku murali!

Ali KANYARENGWE ali na MAJYAMBERE bahuliye ku gitekerezo kimwe cyo kwihorera kuli HABYARIMANA. Icyo gihe niho nabajije KANYARENGWE niba abona bikwiye kuba INKOTANYI zivutsa ubuzima abanyarwanda batagira n'aho bahuliye n'ibya politiki, ansubiza avuga ati: «Nibapfe nta gihe abanyarwanda batapfuye»! Amaze kunsubiza atyo ntakindi nashoboye kwongeraho ahubwo narumiwe!

MUREGO uli inshuti kandi twanasangiye ibyago mu Ruhengeri (collègue de misère). Nzi neza kandi nemera rwose ko ubutegetsi bwa HABYARIMANA hali benshi bwababaje koko n'abo bwigilijeho nkana. Muli abo ulimo, nanjye mbalimo. Ntanakabije ndibwira ko wemera nawe ko muli kirya gihe kibi twalimo, n'ubwo mwese mwali abagabo ali jye gitsinagore gusa, ko ali ntawandushije kubabazwa no kugilirwa nabi. Ndagira ngo nkwibutse ko ntashobora kwibagirwa ubugome nagiliwe n'ubutegetsi bwa HABYARIMANA, kuko ndi marquée pour toute ma vie. Aliko kandi rero, kuba narahohotewe nkanagilirwa nabi mwene kaliya kageni, ni ikibazo ntashobora gusimbuza miliyoni z'Abahutu batuye u Rwanda ngo ni ukugira ngo nihorere! Kwicisha miliyoni z'Abahutu batuye u Rwanda ngo ni ukubera ko nababaye, byaba atali ubucucu gusa ahubwo ali ukwikunda gukabije n'ubugambanyi bw'ikirenga.

## Ibibi birarutana!

Mu kugerageza kw'Abatutsi bashakaga kunshyira ku ruhande rwabo batangiraga bambwira, bati: «Ko HABYARIMANA yakubabaje bene kaliya kageni, wadufashije tukamurwanyiliza hamwe»?

Hali n'abandi Batutsi ino aha mu Burayi bakomeje kuntutira icyo kibazo aho nabaga mhuliye nabo hose, nabasubizaga ko tudahuje intambara. Uliyumvira nawe rero ko kubona Umuhutu afite icyo apfa n'undi Muhutu aliyo mayeri Abatutsi bakoresha kugira ngo badukorere lavage de cerveau batwumvisha ko tugomba kwihorera. Igihe tugihugiye muri byo kwihorera tube tugiye automatiquement ku ruhande rwabo pour ainsi servir leur cause, noneho ducagagurane baturebe, ndetse batwogeze batwumvisha ko ibyo dukora alibyo bikwiye. Nibamara kudufatira kuli iyo point faible yacu (le sentiment de vengeance) bazaba batugushije mu mutego tutazasohokamo na limwe, kuko umwanzi w'Umututsi mu by'ukuli atali HABYARIMANA ahubwo ali Umuhutu iyo ava akagera. Nitumara gufasha Umututsi aho adukeneye, tuliho dushimishwa n'uko twihoreye, Umututsi we azamwenyura ashimishwa n'uko tumaranye, atwereke ko kuli we, ali HABYARIMANA natwe ubwacu twese tuli bamwe nta tandukaniro, adushyire mu rwobo rumwe, kuko nawe ahora ajiginywa ashaka kwihorera, we kandi si ukwihorera kuli HABYARIMANA uwo ni ukwihorera ku Bahutu bose. none se ubundi Umuhutu n'Umututsi bapfuye iki kindi kitali ubutegetsi? Twiyemeje se kububasubiza? Nitububasubiza ntituzongera kubusubirana bibaho, nta n'icyo tuzongera gupfa nabo kuko ali ntaho tuzaba tuli! Uko niko kwiyunga Abatutsi baba bavuga! Niba ugira ngo ndibeshya, iyumvire nawe uko umwe mu bakuru b'INYENZI-NKOTANYI uba muli Amerika yabyiyandikiye mu nzozi ze yarose akazigira umuvugo yasohoye mu gatabo ke yise «Amata n'Umuravumba» inyuma y'iryo zina ry'ako gatabo hakaba hihishe (AMATA = UMUTUTSI, UMURAVUMBA = UMUHUTU)

*«Urubyiruko rurigana byusa rufite*
*[icyusa*
*Guhanga byabaye umuhango*
*Nta mihana ikiduhangara*
*Intore zilitoza mu matorero*
*Intara zose zifite intege n'intego*
*Inkotanyi n'inkota zikikije inkiko*
*[zikinditse inkindi.*

*U Rwanda rwongeye kuba*
*[u Rwanda*
*Abarwandalika bandurutse*
*Barangara barandata*
*Barandara barandaga*

***Baranduranya barindagira***
***Barashaka i Ndera indaro***
***Abarukunda baragwana mu nda***
***Rubanda rushira agahinda..»***

Niba rero dushaka gukuraho ubutegetsi bw'Abahutu bene wacu bakoze amakosa uko yaba ali kwose, nitubikore tutagombye kwifatanya n'umwanzi Gatutsi ugambiliye kutwiba umugono ngo tuzarabukwe yadutsembye! Urugaga rw'amashyaka rutaremerwa mu Rwanda, ntibyashobokaga, nkabona ali nayo mhamvu Abahutu bamwe bahisemo kwifatanya n'INYENZI-NKOTANYI zigitera kuko babonaga nta kundi ubutegetsi bwa HABYARIMANA bwavaho. Kuva aho urugaga rw'amashyaka menshi rwemerewe mu Rwanda rero, amashyaka y'Abahutu ntakeneye gufatanya n'Abatutsi kugira ngo akureho ubutegetsi bwa mwene wabo w'Umuhutu!

Niba HABYARIMANA agomba kuvaho ibyo ntacyo mbirwanyaho. Aliko rero nibinyure mu nzira ya Demokarasi tuliririmba cyane muli iki gihe. Amashyaka yose yagombye kumenya ko abaturage batigeze na limwe bayatuma kubakuliraho HABYARIMANA. Niba amashyaka ashaka gukuraho HABYARIMANA byanze bikunze, agomba mbere na mbere gusobanulira abaturage imhamvu agomba kuvaho. Abaturage nibo bonyine bafite uburenganzira bwo gukemura icyo kibazo. Niba kuba HABYARIMANA yarafashe ubutegetsi akoresheje igitugu ali kimwe mubyo aregwa, uwamukuzaho igitugu we yaba amurushije iki? We se ntiyazabizira?

Ese ko i Burundi hali ubutegetsi bw'Abatutsi kuva batangira gutsemba Abahutu, ko utayobewe amakimbirane aba hagati ya baliya Batutsi ubwabo, iyo bashatse kuvanaho Umututsi mwene wabo wigeze ubona cyangwa wumva na limwe bahamagara imhunzi y'Umuhutu cyangwa se Umuhutu ukilimo akuka mu gihugu ngo naze abafashe gukuraho ingoma y' Umututsi mwene wabo? Mwe se abo muli MDR ibyo mulimo ni ibiki? Nagerageje kubaza abahagaraliye iryo Shyaka MDR hano mu Burayi icyo ibyo bivuga. Naje no kuvugana n'umwe mu bahungu ba KAYIBANDA nsobanuza ku bwifatanye bwa MDR na PL. Ali abahagaraliye MDR mu Burayi, ali n'uwo muhungu wa KAYIBANDA, bose bahulije ku gisubizo kimwe bavuga bati: «Aliya ni amayeli MDR ikoresha kugira ngo INYENZI ziyifashe gukuraho HABYARIMANA, naho ubundi nta bumwe hagati y'ayo mashyaka yombi buzakomeza, ni ubwifatanye bw'akanya gato, nyuma yaho MDR ikazajugunya PL igakomezanya na PSD! Uwo se niwo mutwe mwagezeho? Murumva uzabahira? Aho ntimwaba mwibwira ko alimwe muzi ubwenge mwenyine? Umutwe wa PL n'INYENZI-NKOTANYI se wo murawuzi?

Igitekerezo cyo gushaka kwihorera nitukireke kuko umwanzi aca akobo Imana ica akanzu. Abageze muli Sipesiayali no muli Kamironko muli prison yo mu Ruhengeri twagombye kubimenya kurusha abandi. Ingero ni nyinshi, mhisemo rumwe:
Umusi RWIGEMA atumira umugabo wanjye bakabonanira muli Hôtel Sheraton i Frankfurt, nali mhali. Nitegereje uwo RWIGEMA mutega n'amatwi, mbona ukuntu yisimbizaga arata ingufu z'ingabo ze, adutekerereza aho yarwanye n'intambara yatsinze uko zingana. Yadutekerereje n'ukuntu yatumye MAJYAMBERE kuli HABYARIMANA amwumvisha ko aho azaba ali hose, haba mu biro, mu rugo iwe, yewe no mu buliri aryamye, ko azahamusanga. Ubu uwo RWIGEMA ali he? Avuga ibyo yali yizeye gutsinda HABYARIMANA aliko ntiyali azi ko azagwa ku mupaka rugikubita yiyiciwe n'ingabo ze!

Ndagira ngo ndangize iyi barwa ngusaba ibi bikulikira:

- *Gukoresha ububasha bwose ufite muli MDR, kugira ngo uyigarure mu nzira y'ukuli, yubahilize ibyo MDR-PARMEHUTU yatangiye aho kubigambanira.*
- *Kurenga ububabare n'akarengane twagiliwe kugira ngo dutekereze inyungu z'imbaga nyamwinshi dushobora kuroha turamutse tutisubiyeho.*
- *Kuvana MDR mu mikaka y'INYENZI-NKOTANYI ikifatanya n'andi mashyaka ahagaraliye imbaga nyamwinshi mu kurwanya umwanzi rusange.*

Ngusabye kutandenganyiliza kuba nyujije iyi barwa mu Kinyamakuru. Ibyo nabitewe n'uko mbona ko ibyo nali mfite kukubwira bireba Umuhutu wese.

Gira amahoro ya Nyagasani yakulinze kugeza ubu.

**Bikorewe i Frankfurt,**
**kuwa 14 Gashyantare 1992**

Immaculée Barahinyura

**Immaculée BARAHINYURA**
**Friedberger Anlage 3A**
**D-6000 Frankfurt/M. 1 - R.F.A.**

**Téléphone: 0049 69 / 493 05 05**
**Téléfax: 0049 69 / 493 03 05**

# BAHUTU, BITE BYANYU ?

Iyi nyandiko nyanditse ngira ngo ngire inama «Gahutu» kuko iyo nshishoje mbona asa n'uhuzagurika kandi ibihe tugezemo ari ihurizo. Ngasaba abanyamashyaka bene Gahutu gukanura, gutekereza no kureba kure, bakareka kurwana ku nyungu zabo bwite cyangwa inda zabo ngo abe arizo bimiriza imbere maze bakaba bavaho bibagirwa rubanda nyamwinshi ibari inyuma kandi ibahanze amaso. Nkongera ngasaba bene Gahutu aho bava bakagera bose ko bagomba gutera bakikiriza kimwe, ntibabe bakwihanganira cyangwa ngo babe bemera ko hagira undi nakwita kidobya cyangwa se kirogoya yabo ubihisha mo bityo bakaba Korali (Chorale) yuzuye kandi iririmba hamwe (qui chante en chœur), abakuru n'abato basanzwe bemera, bizera kandi baziho ubuhanga buhanitse n'akamenyero gahagije (expérience) ku buryo yahorana umwanya wayo wa mbere, ntirushwe n'udukorali tuvutse ejo tukijandajanda twirwanaho ngo turamuke kabiri. Nibyo byadushimisha....

Ibi bihe turimo rero ni ingorabahizi : tugize intambara itwugarije muri Byumba na Ruhengeri, tugize inkubiri y'amashyaka avuka umunsi n'ijoro nayo itoroshye, hari umurundo w'ibinyamakuru (nako ibinyamatiku) byirirwa bitukana gishumba bitiza umwanzi umurindi, bigamije guteranya no gufatanya abaturarwanda imbere mu gihugu cyacu dukunda kugira ngo havuke imvururu, umwiryane, amatiku, inzangano n'ubwumvikane buke, ibyo bikaba byadutera kuryana hagati yacu, cyane cyane ko ibyo bigirwa-binyamakuru bibyutsa ibibazo by'uturere ariko byibanda cyane ku kibazo cy'amoko.

Bene Gahutu, mureke kwitana bamwana ahubwo mushake uburyo mwishyira hamwe maze murebe ngo ikibazo kirakemurwa mu munota umwe. Ubumwe bwanyu nibwo mubuze nta kindi.

Ikindi kandi nababwira, kwirirwa mutukana musebanya, aho umwe anyuze undi akahanyuza umuriro siyo nzira iboneye yabageza kuri demokarasi isesuye kandi iboneye, twese twahagurukiye. Tugomba guhirimbana yego, kandi nyine birumvikana niko bigomba kugenda kuko ntawe ubona icyo ataruhiye. Umurundi niwe wagize ati : «ushaka umuce acika ishanya, ushaka umubira akabira akuya». Nibyo ni uguhatana buri wese aho ari hose no muri byose kandi tukamenya ko inkingi imwe itubaka inzu. Ni ugukoba nibyo ntabindi, tugaharanira tutizigamye demokarasi isesuye kandi idafifitse, itari imwe iririmbwa n'Inkotanyi z'inyangarwanda.

Mwene Gahutu ni wowe mbwira, ufite rwose uburenganzira bwo kujya mu ishyaka wihitiyemo. Icyakora ndagusaba nkomeje ko mbere yo guhitamo wabanza gutekereza neza cyane utazavaho utegwa n'umwanzi, ukaba igikoresho cye utabizi cyangwa ukazibona ku kiboko no kuri shiku. Umwanzi afite imitego myinshi kandi atega kwinshi. Azi kwiyoberanya no gucengera mu cyayenge. Akunyura mu mizi ukibona wanangutse.

Muri izo ntambara urimo urwana wahaboneye byinshi kandi uracyabibona ndetse ndizera ko umaze kuhakura amasomo atari make. Wahamenyeye n'amagambo y'igikatu nka za RUKOKOMA, nyoni nyinshi, kubohoza no kubohora, icyitso, Matimba (Nyamirambo), mu Rugano (Chez Lando), mu KAZU (Kigali Night),... Mbere yo kubohora mugenzi wawe ujye ubanza urebe ko wowe ari shyashya kuko hari igihe ingoyi yawe yaba ikajije kurusha iye. Cyangwa se kubera kuba ukomerewe n'ingoyi ugakeka ko bose muri kimwe dore ko «uruvugundi rutagorama kandi ko nta nkumi yigaya». Nanjye nti : Pour mieux sauter on ne prend pas son élan sur fossé».

Bene Gahutu aho muri hose, nimwunge ubumwe mushyire hamwe, mukumire kandi muhashye umwanzi ubugarije. Nimwifatanye mube akaramata, muvuge rumwe mwicarane mujye inama, muganire musangire (nk'uko abandi babikora). Nimugirane inama zubaka, mufatane urunana rudakuka, mukundane bidasubirwaho, mutaramane mufashanye, murwananeho mutizigamye, mwuzuzanye iby'uturere mubiveho muri bamwe muri abavandimwe, muri bene mugabo umwe. Gusebanya no gutukana mubiharire abashumba n'abatagira uburere, mwirinde icyatuma mutatana cyangwa mushwana. Dore kuva ubu mubimenye : «Ubwumvikane n'ubufatanye byanyu niyo ntwaro idatsimburwa y'ugutsinda kwanyu» (votre unité, votre entente et votre solidarité font l'arme inéfectible de votre victoire). Niba bitabaye ibyo, muravomera mu rutete, muragosorera mu rucaca. Muri make murasiga irangi ku mazi, ntaho muva ntaho mujya. Umwanzi araturya isataburenge, arabazi ariko mwe muri mu icuraburindi; arabiyegereza aseka ariko ku mutima abahema. Murakorana nyamara ariwe mukorera, muganira akuvoma. Iyo mukina we aba ashira. Aseka bya nyirarureshwa wowe amenyo ntakozwe agahu. Uwo Nsekambabaye ntashirwa ahorana intimba itayega, inzigo ye arinda arunduka akiri nayo ndetse akayiraga n'abe asize. Iyo uteye intambwe araribwa, ntajya yishima na busa keretse abonye akurunduye.

Harakabaho ubumwe n'ubwumvikane by'Abahutu aho bava bakagera ! Harakabaho demokarasi iha buri muntu uburenganzira busesuye. Harakabaho ingabo z'igihugu zihanganye n'umwanzi; tuzifurije kumunesha burundu.

Uwifuza kandi ukunda ubumwe bw'Abahutu.

Jonses NTAHORUTINYA
C/O B.P. 86 Kigali.

Abagize ubwanditsi bwa KANGURA
– NGEZE Hassan
– NYABYENDA Issa
– NDEKEZI Bonaparte
– MIRASANO Céléstin
– RUBERA Papias
– SIMBIZI Stany
– HITIMANA Noël